# IMBWA YEMUNHU

Ignatius T. Mabasa

Bhuku rino rakatsikiswa kubudikidza nerubatsiro rwakabva ku:




In Partnership with:



**Kutenda**

Mwari, munhu chii zvamunomufunga?
Conelia Mabasa, unonditsigisa.
Baba Jacob Mapara musafambe mega!
VeCulture Fund of Zimbabwe, husahwira hunokunda hukama!

### *Kukungura*

*Kukungura kunokunguruka sebhora rapotsa gedhi.*
*Ndakanga ndiri kupi, ndichichembera nekurembera kudai?*
*Ko sei musina kundinyevera kuti ndicheuke, ndipepuke*
*Kuti ndione kuchembera kuchindinyangira nengura dzekukungura?*

*Ko hupenyu hwangu hwakaburukira bhazi pachiteshi chipi,*
*Huchindisiya ndakagara mubhazi netiketi rakashanda kare?*

### *George*

Mhoro George. Wakadii zvako, kana kuti ndeipi yako? Handizive kuti ndeipi yako, iyo iyi yacho? Ndiri kungotevedzerawo zvandinonzwa vanhu vachitaura. Saka wati zviri sei George? Handizive kuti zvii zvacho, asi ndinoziva kuti ndiri kubvunza zvese zvinoita kuti hupenyu hwako humire kuti mbikiti nemakumbo kwete kuti huti pfurugwada.

Chete ndiri kungobvunzira zvangu chirango nekuti zviri pachena kuti wakarova nhamo netsvimbo George. Ndiri kuona *good living* nyangwe mumazino ako chaimo kana ukange wasekerera. Asiyana nemazino edu anotaura nyaya dzakawanda achizivisa vanhu kuti ndinodya maputi nekunwa doro remasese, uye handizive kwa*dentist*.

George, ndiri kukuyemura zvikuru. Ndiri kuti dai inini ndiri iwewe zvangu nekuti zvandiri zvino uri kungozvionawo kuti nhamo haina kundisikiza, asi yandigadzirira saizi diki zvekuti kufamba kuri kundinetsa kunge musungwa akasungwa zvese maoko nemakumbo.

George, handizive kuti wakapona sei kana kuti wakapoya nepai kunge chipopayi chisingafe. George, pandiri nhasi uno newewo ungadai uripo. Ko handiti taive imbwa tese here nhai George? Kungoti iwewe wakaita imbwa yakangwara. Wakahukura pamwe chete nekuhura pamwe chete nesu, asi iwe wakaziva nguva yekurega kuhukura nekuhura.

Nhasi uno uri munhu anoyemurwa George nekuti hauchanyenama nekuchenama sesu imbwa dziri kufa nekuda kubva muhumbwa kuti dzivewo vanhu asi zvichiramba. Takanonoka kuburuka bhazi rebhawa, iko zvino tave kure nekumba nehupenyu.

George, mazuva aye afa John Chibadura pawakamira kutevedza doro nekusarara kumba ndakakuseka wena. Ndakafunga mufungiro wembwa chaiwo ndikati bharanzi George apera, abuda musitayera nekurasika muhwani *room*.

Mhuno yangu yembwa yakafunhidza hunhu hwako, mwoyo wangu ukada kurutsa nekuti George wakanga wave kushanduka kubva muhumbwa. Wakanga wave kutisiya isu imbwa takakombwa nemabhebhi tichitenga doro tisingabvunze chenji kunana hweta. Unongozivawo manyemwe aitibata tese mazuva aye George!

Ndakakuseka George kuti wakundwa nepurezha. Ndaiudza dzimwe imbwa dzinenge dzandibvunza kuti George ari kupi mazuva ano kuti wakadyiwa nepurezha ukabuda mu*super league* yemafaro. Purezha 6, George 0! George, ndakanga ndichikuseka ndiri mukona yemubhawa ratinoyedza kutsigisa nekupa zita rekuti *club*. Ndakaudza vasikana vawaidanana navo anaBhoki naGinger kuti, "George akaita manyoka nepurezha ikamumisa mwoyo isu vamwe tichiudza purezha yacho kuti ita pwe, ndikubate *collar*!"

Asi chandisina kuziva George ndechekuti kutiza kwako doro nepurezha kwaitove kukunda. Ini nemabhebhi, nemamwe mafesi takanga tichifunga kuti takukunda pamakwikwi e*super league* yemafaro. George, ndiri kuda kutsvaga musikana wekuroora, asi pane zvisisina kundimirira mushe. Iko zvinoka George, ndiri kunzwa kuti nehupenyu hwave kuda kunditizawo. Hupenyu hwembwa hauchanakidza sezvahwaiita kare.

Ndiri kurwara George. Ndapera zvinhu zvakawanda George. Ndiri ndiro yakapakurirwa isina kusukwa. Ndanzi nemukoma wangu Hamu ndiedze Jesu nekuti ane rudo, asi handina sutu yekuti ndiendese kuchechi George. *Otherwise* Jesu iyeye ndiri kuda kumbomuzama nekuti ndiyo yega chanzi yandasara nayo!

***Munyori***

Pakatanga nyaya ino, ndakanga ndingori munyori, bhachura nemunwi wedoro anonzi Musa Sikireta. Asi iko zvino handichisiri bhachura kana munwi. Kana chigayo chaimbogaya chikafa, hakuna anoendesako chibage achitarisira kuti agairwe pachigayo chakafa. Ndakatama kubhawa, uye bhachi rehubhachura

rakabvaruka. Kufanana nevanhu vaMwari muljipiti, ndakabuda.

Kubvira pandakabatwa nemweya wemumwe wevatambi vangu handichaziva kuti chii chakaitika. Ndakabva ndatanga kurarama hupenyu hwaive mubhuku randainyora. Nazvino ndiri kunyora bhuku rino asi handizivi kuti mutsauko uri pakati pangu nevatambi ndeupi? Ndini ani? Ndiri munyori here kana mutambi? Ndiri kunze here kana kuti ndiri mukati? Ndakadhakwa here kana kuti ndiri sobha? Ndiri muGehena here kana kuti ndiri kurota? Nyika iri kutenderera here kana kuti ndini ndiri kutenderera?

Ndiri kunzi ndakaudza mukoma Hamu kuti, "Ndiri mutambi abuda mubhuku, ndiri kuda kutsvaga pandakabuda napo kuti ndidzokere mubhuku nekuti ndimo mandajaira kwete kuno kunze kune vaverengi vanoongorora nekubvunzisisa. Isu munyika yedu yebhuku hatina sabhuku, tiri kutotsvagawo kunzwisisa hupenyu hwedu."

Asi chinondinetsa ndechekuti, maiguru namukoma Hamu vamwe vevatambi vari mubhuku randiri kunyora. Kana ndikange ndichinyora ndinotaura navo tichiseka. Dzimwe nguva tinenge tichitonwa doro tese, asi kana ndikada kuti nditaure namukoma Hamu vasiri mubhuku, hatinzwanane. Vanondiona segushe rabva pabapiro reshiri yanga ichibhururuka. Gushe rabva pabapiro rinenge raparadzana pamwe chete nekupedzerana neshiri, haricharangaririrwa neshiri nekuti yakwanisa kubhururuka isina gushe iroro, uye isingadonhe.

Hanzi namukoma Hamu, hupenyu hwangu huzere hurombe, kurwara nekudhakwa zvekuti zvinotopfachukira. Vanoti havazive mutsauko uri pakati pemabhuku andinonyora neni. Havachadi kunzwa zvandinonyora nekuti vanoti zvakazara hutsi hunokachidza nekutosvora, uye zvichiburitsa madzihwa. Vanoti kunyora kwangu kwave kundipenza. Hanzi, dai ukazongowanawo anokunzwira tsitsi aburitse rimwe remabhuku ako usati wafa.

Mukoma Hamu vanoti ndinozvibata huyanga zvekuti kana ndikapota ndichikanganwa kunwa mapiritsi angu kana kuti ndikaramba ndichinwa doro ndisingadye kudya kwakanaka, shuga ichandiuraya. Mukoma Hamu vanonditya, havazive zvekuita neni. Asi mukoma Hamu havasi vega, nekuti kana neniwo ndinozvitya zvekuti ndinogara ndichizvitiza nekuzvihwanda. Maiguru ndivo vanomboedza kutaura neni semunhu, asika zvine mazuva.

Pane murume ane mbwa dzake dzakawanda. Imbwa idzi dzakasangana, hombe nediki, dzakakora nedzakaonda. Imbwa idzodzo ndidzo dzinondinetsa. Dzinonditandanisa dzichihukura. Dzinondiruma tsapfu dzangu ndichisara ndave nemaronda anoyerera ropa. Asi imbwa idzi dzinondisiya kana ndikatizira mubhawa. Nguva zhinji dzinobva dzadzokera kumuridzi wadzo, kana kuti dzinondigarira pamusiwo webhawa.

Saka mukaona ndichinwa doro kwemakiromita nemakirogiramu mazhinji, ndiri kutya imbwa dzemurume wandisingazive dzinenge dzakandigarira. Ndinenge ndichitya kubuda kuti nditange kutandaniswa zvakare.

Mazino embwa dzinonditandanisa nekundiruma idzi akapinza kunge zvipikiri. Idzo imbwa dzacho dzine maziso akatsvuka zvekuti anoita seari kubvira moto. Izvozvo Maiguru namukoma Hamu havazvizive kana kuzvinzwisisa. Saka ndichizoramba kutaura navo, ndogara zvangu ndichidhakwa kana kuti ndichinyora.

Kutaura kunondinetsa, asi kana ndichinyora ndine hushamwari nemashoko. Ini nemashoko tinozevezerana nekuzarurirana. Mukunyora ndinowana mukana wekurapa mashoko anorwara, naiwo achindirapawo. Ndinotwasanura mashoko akakokonyara, akatsveyama, akasunama, akagara beya neane mabayo. Kana ndichinyora, nembwa dzemurume uya dzinombomira kunditandanisa dzichindiruma.

Dzimwe nguva kana ndadhakwa paye ndave kubuda mubhawa, ndinenge dzisisatye imbwa dzemurume uya. Ndinenge ndisisatye nekuti neniwo ndinenge ndave imwe yembwa dzake. Ndinenge ndave nemakumbo mana nemuswe, asi ndichiziva kuti ndiri munhu anonzi Musa. Asi murume uye nembwa dzake dzinosanganisira inini anotishevedza, obva atituma kunoruma mukoma Hamu naMaiguru.

Ini kana ndave imbwa ndichitandanisa nekuruma mukoma Hamu naMaiguru handimbovanzwira tsitsi. Ndinodawo kuti vanzwe kutambura kwandinoita. Asi Maiguru namukoma Hamu havatizire mubhawa sezvandinoita, vanotizira muchechi. Kana vakatizira muchechi vanobva vatishaisa simba rekuti tivarume kana kuvagarira. Ipapo ndipo panorwadza kuve imbwa dzemurume uya, nekuti anobva aita hasha nesu, otanga kutituka nekutirova.

***Handichada***

Handisirini chete chidhakwa ndisisade kudhakwa, asi kana nevaroyi vazhinji kunze uko havachadi kuroya. Havachadi kuroya, vave kurwara nekuroya asi havana pekutangira nekuti vamwe vavo vakatanga kuroya vachiri vadiki chaizvo, uye nguva iyoyo, kuroya kwakanga kuchanakidza nekuchityisa. Kana nembwa dzaipihwa mazita ekuti Muroyindishe! Iko zvino nyangwe vasisade kuroya, chavave kutya kurarama vasina huroyi. Vanotya zvibvumirano zvavakanyorerana nevamwe varoyi murima gobvu sesadza. Zvibvumirano zvakanyorwa neingi yeropa revanhu nechinyoreso chezino renyoka.

Vamwe varoyi havachadi kuroya, asi dambudziko ravo nderekuti vakanyanyisa kudya nyama yevanhu zvekuti vave kutya kuti vakarega kuroya vanooneswa moto nemweya yevavakadya. Kune varoyi vasisade kuroya nekuti kuroya hakuchanakidza, hapachisina chitsva chiri mukuroya, uye hapachisina chavasina kumbozama nehuroyi hwavo. Havachada kuroya, vaneta nekuroya zvekuti vave kutsvaga hupenyu husina makona nemhiko, hupenyu hunopa zororo. Nekuti hupenyu hwemuroyi hauna nguva yekuzorora kana kuchinge kwangodoka.

Kana uri muroyi, uchida usingade kuroya, kana kuchinge kwasviba, vaunoroya navo vanongokushevedza ukaenda navo. Nekuti makaita chibvumirano. Saka uchizonzwa vamwe varoyi vachipesana kana rave jana rekuti mumwe auraye mwana wake kuti vamwe vake vadye nyama. Hupenyu hwemuroyi ndehwekutambudza, ndehwekushandisa, kuuraya nekuparadza. Ipapo ndipo panozoita kuti nditi ini chidhakwa ndiri nani nekuti ndinongozvinwira doro rangu asi handina wandinoshandisa kana kuuraya.

Asi nyangwe zvazvo ndisingaite zvinoita varoyi, neniwo kufanana nevaroyi vasisade kuroya, handichada doro, asi doro racho riri kuramba kurambwa neni nekuti riri kundiudza kuti kwatabva tiri tese ndiko kure, uye zvataita tese ndizvo zvizhinji. Dai zvandinoda zvichiitika, ndaibika chingwa chedoro, ndigochinwa netii – pamwe ipapo ndipo pandaizoregedza kunwa doro.

Asi iko zvino ndiri kugeza muviri wangu nedoro, ndichiwacha hembe dzangu nedoro pamwe chete nekuchata nedoro, ndichipfekedza doro rin'i nekuritsvoda. Kana nedikita rangu, idikita redoro saka ndinoona kuti semuroyi ave kuda kuregedza kuroya, ndine nhamo chaiyo. Ndinofunga kuti

ndizvo zvakaita kuti amai vangu vanditi, “Musa wakarutsa mwoyo ukasiya doro panzvimbo yaive nemwoyo wako.” Ndave kutsvaga pandakarutsira mwoyo wangu, ndiudzosere panzvimbo yawo yagarwa nedoro.

*MuGehena*

Pandakasvinura maziso angu, handina chandakaona kunze kwerima chete-chete. Rima gobvu, rinodzamira semunhu akatsamira dombo, uye richinamira sedzihwa. Ndakamboona rima muhupenyu hwangu, asi kwete rima rerudzi urwu, rima rine zvimbi nemuchochororo sejongwe.

Kunhuhwa kwaive munzvimbo iyi kwaive kunhuhwa kwerufu. Ini wacho ndakashamisika nekuti ndakanga ndisina kupfeka uye ndakanga ndichinzwa kutsva kwakanyanya asi ndisiri kubuda kana dikita. Ko iyo nyota zvayo? Mweya wekufema wakanga uchipinda mumhuno zvekumanikidzira senzou dziri kunzi dzipinde mumotokari. Mweya uyu waiti kana wamanikidzira kupinda mumhuno, wainosvika kumapapu wakora semuto wemazondo. Ndainzwa kuda kurutsa, asi ndakanga ndisina chokwadi kuti ndaive nechekurutsa. Dai ndaive ndinorutsa, pamwe ndairutsa matumbu angu negurokuro racho. Ndakanga ndichidya mundiro imwe chete naRufu, asi akanga apedza sadza rese, akapedzisira abata ruwoko rwangu kuti arwudye.

Ndaive kupi? Sei ndakanga ndisina kupfeka? Ko icho chainhuhwa munzvimbo iyi kudai chaive chii? Ndakatambanudza maoko angu kuti nditsvanzvadzire ndichiti pamwe ndinganzwe iri nzvimbo ine madziro, zvigaro kana zvimwewo zvinhu zvingabatsire pfungwa dzangu kuti dzizive kana kufungidzira kuti ndiri kupi ndikave nekugadzikana. Ndakabata-bata pasi ndikanzwa pachinamuka kunge pane zvidziva zvemadzihwa manyoro. Kuti ndakanga ndichirota here? Kana ndakanga ndichirota zvaive nani nekuti paive netarisiro yekuti ndaizomuka ndikabva munzvimbo yerima iyi, ndikaonawo chiyedza.

Ndakaramba ndichitsvanzvadzira asi hana yangu yakanga izere nekutya. Kutya kurwiswa nezvausigaone murima iri. Kutya kufa ndisingazive pandiri nezviri kuitika kwandiri. Hana yangu yairova zvaidairira nemunzeve dzangu. Ndakamboda kuti ndishevedzere kuti pamwe pane angandinzwewo akandibatsira, asi ndakatya kuti nzvimbo iyi yaigona kuti ndikashevedzera ndotanga zvakazvigarira. Ndakaramba ndichitsvanzvadzira, ndichibva ndabata chinhu chakaita semuviri wemunhu. Ndakaita sekuti ndabata mhuno

nemuromo wemunhu. Muridzi wemhuno nemuromo zvandakanga ndabata akabva aridza mhere yekutya rufu. Mhere yake yakanga yakapinza kudarika tsono. Mhere iyi yakandipunzira pasi kuita sekuti ndapotsa ndatsikwa negonyeti.

Mhere iye nyangwe zvayo yakanga yangoridzwa kamwe chete, yakaramba yoita mawungira munzeve dzangu, uye ini wacho ndakanga ndazara nekutya nekudedera. Mitezo yangu yese yakanga yaruza, yave kurera nekuyerera kunge derere. Chandakanga ndave kunzwa pari zvino kwakanga kuri kufema kwekutya kwakanga kuchibva pamuridzi wezwi riye rekuridza mhere. Kufema uku kwakandiwedzera kutya kwandakanga ndiinako nekuti kwaive kufema kunenge kwemunhu akadzipwa.

Nhamo yaive pakufema kwangu nekwemunhu wandakanga ndabata yaive yekushaya mweya wakanaka unopinda mumapapu uchifara. Ndakanga ndichinzwa kuomerwa mukanwa zvakanyanya uye nyota yandaive nayo yaiita kuti mukanwa mangu muite semuchapfumbuka guruva. Ndakaedza kugadzirisa izwi rangu kuti nditaure nemunhu uyu, ndichibva ndati nezevezeve, "Usatye zvako, handina chandinokuita."

Munhu uye, akabva apindura nezwi rechikadzi rakashoshomera akati, "Ibva zvako kwandiri, uye usatombotaura neni nekuti handikuzive. Batidzai magetsi kana kenduru zvayo nekuti rima renyu muno riri kundityisa."

"Handizivewo kuti magetsi kana kenduru dzinowanikwa pai muno. Musatye zvenyu ndinofunga kuti tichabuda manje manje." Ndakaedza kudzikamisa izwi riye rakanga richitaura riine kakubvunda kekutya.

Asi mhinduro yemudzimai uyu yakandisvetukira senyoka iri kuruma chinhu. Akati, "Kana uchiti hauna chaunondiita, ko muno mandiunzirei uye hembe dzangu madzitorerei? Kana rin'i yangu yedhayamondi yemari zhinji kwazvo nedzimwe dzacho dze*gold* madzibvisirei muzvigunwe zvangu? Ndinoudza murume wangu kuti chii? Unoziva here kudhura kunoita rin'i idzodzo? Ndidzoserei rin'i dzangu, hembe dzangu, bhegi rangu, serufoni dzangu mugondiendesa kumba kwangu. Munomboziva here kuti ndiri ani ini? Mumwe munhu achademba akahukura sembwa nezvamandiita izvi. Kurumidzai zvenyu kundidzosera zvinhu zvangu zvese."

Ndakashamisika nekuti mukadzi uyu akanga achitaura zvandakanga ndiri. Ini ndini ndakanga ndisiri kuziva kuti ndiri kupi, kana kuti munzvimbo iyi maive mumba here, mubako here kana muguva. Ndakanga ndisina ruzivo rwekuti hembe dzangu dzakanga dziri kupi, uye ndakanga ndichingoda kuwana chiyedza kuti ndingoona pandiri, pamwe ndaigona kuzoona pane musiwo ndikavhura ndikabuda munzvimbo iyi.

Asi kuvepo kwechiyedza kwaireva kuti ndaizosara ndashama pamberi pemukadzi uyu wandisingazive ndikashaya pekupinda nekunyara. Ndicho chimwe chikonzero chakanga chichindipa kuti dai ndaramba ndakaputirwa zvangu murima iri. Rima ndiro rakanga riri hembe dzangu. Ini kutsvanzvadzira kwandakanga ndichiita kwakanga kuri kuzama kuwana chinhu chimwewo chisiri rima iri chekufukidza nacho muviri wangu.

Ndakati, "Tete, ini handingave ndiri ndatora hembe dzenyu nemarin'i amuri kutaura nekuti kana neniwo handina hembe. Handizive kuti hembe dzangu dzaenda kupi zvekuti dai matombomira nyaya yekufunga zvemagetsi nekenduru kusvika tawana hembe dzedu."

"Hamuna kupfeka!" Mukadzi uye akakatyamara. "Baba imi, musaswedere pedyo neni zvenyu. Ndiri mukadzi wemuridzi uye ndiri mai vakuru chaizvo kuchechi nemunyika."

"Tete, nyaya yamuri kutaura haimo mumusoro mangu, uye handina chandinokuitai. Handisi imbwa isina hunhu. Ini chandiri kuda kubuda munzvimbo ino iri kunhuhwa rufu ndidzokere kumba kwangu kwandinoroja kuChitungwiza. Zvamunondiudza zvemarin'i enyu anodhura, handitomboziva kuti mutsauko wedhayamondi negirazi chii."

"Saka imi ndimi ani?" Vakabvunza izwi ravo rati dzikamire zvishoma.

"Ndiri munyori"

"Muri muroyi!" Vakakanuka zvekuti ndakanzwa kuti vavhunduka zvakaipa.

"Kwete, handisi muroyi, matadza kunzwa, ndati ndiri munyori."

"Muri kuda kundityisidzira. Hapana mutsauko pakati pemunyori nemuroyi. Pindurai mubvunzo, handina kuti muri chii. Asi zvamati muri munyori, zvinoreva kuti muri munhu anoverenga mabhuku mazhinji uye mune ruzivo nezvinhu zvakawanda. Zvamati hamusi kuziva kuti tiri pai, ko kufunga kwenyu nzvimbo ino ingave chii *because I should not be here and this should not be happening to me?"*

"Kufunga kwangu, tinogona kunge tichirota, asi chete handizive kuti kana ukarota uchirota unozozviziva here muhope imomo kuti uri kurota kana kuti unotoda kutanga wamuka."

"Hapana chine musoro chamataura apa!" Vakataura vachinzwika kuti vari kundishora chaizvo. Kupisa kwaive munzvimbo iyi kwakanga kwakanyanya. Kwaipedza simba, muviri uchisara warukutika. Chaishamisa ndechekuti nyangwe kwakanga kuchipisa segango, handina kana donhwe redikita randakanga ndichibuda.

Ndakabva ndati, "Saka imi munoitei uye muno mauya sei?"

Vakapindura vakati, "Ini ndiri munhu anoremekedzwa chaizvo. Ndiri mudzimai wemutevedzeri wemutungamiri wenyika!"

"Mutevedzeri wemutungamiri wenyika? Nyika ipi? Mave kuda kundisetsa ini ndiri munhamo zvangu."

"Ahh mukuwasha, munotaura seiko imi? Kungave neimwe nyika ipi? Iyo nyika yedu yatinogara."

"Amai, nyika dziri pakawanda. Kune nyika yedu yeZimbabwe. Kune dzimwewo nyika dziri mupasi rese, uyewo nairo pasi rese inyika zvakare."

Pakabva paita chinhu chakamhanya pedyo-pedyo nepataive. Mai vaye vakaridza mhere yakapfeka bhachi, heti, tai, bhutsu nemasokisi. Vakabva vandibata ruwoko vachibvunda vakati, "Chii chamhanya nepano? *This place is freaking me out. And the foul smell is killing me."*

"Handizive kuti chii chamhanya nepano, asi imhuka ine muswe. Pamwe

zigonzo, kana kiti, kana imbwa. Imi machiona here chinhu ichi kana kuti chakugumhai sezvachandiita?"

"Mukuwasha, muno hamuonekwe chinhu. Hapana chandiri kuona ini." Vakapindura vachiregedza ruwoko rwangu.

"Asi mukatarisisa, ini murima irori ndiri kuona zvinhu zviri kupenya zvinenge maziso echinhu chinotyisa."

"Mune *cellphone* here mukuwasha? Ndiri kuda kufonera murume wangu nekuti kana pane ari kutamba nepfungwa dzangu munhu iyeye anofanirwa kupfidziswa. *I don't like this type of joking!* Izvozvi ndanga ndichifanirwa kunge ndakwira ndege ndikaenda kunoona vashandi ve*shop* yangu yekuDubai, asi handisi kuziva kuti kuno ndasvika sei uye kuti ma*bodyguards* angu ari kupi? Baba ndakambovaudza kuti vatsvage ma*bodyguards* echiRungu vakanditi hazvizotaridzika mushe isu tiri vanhu vatema uye mutungamiri wenyika aine ma*bodyguards* evanhu vatema. *But look at the mess I am in now.* Ndipeiwo foni yenyu ndifone mukuwasha, kana tikabuda muno ndinokupai mari, mota, nepurazi ine vashandi vacho."

"Nhai imi amai, kana ndichikuudzai kuti handina kana hembe zvayo pamuviri wangu, mati foni ndingazoiwana kupi? Handina chinhu chandiinacho ini kunze kwekutya nekusagadzikana mumwoyo mangu. Zvese zvamataura ndinozvidawo, asi handina foni."

"Tssk!" Vakabva varidza tsamwa ine muswe unenge wekatsi vakati, "Mukuwasha, ndiri kuda kuziva kuti ndiri muno nemhaka yei nekuti kana murume wangu akazviziva chete, pachafa vanhu vakawanda nguva yavo yekufa isati yakwana." Izwi ramai ava rakanga rave kukora uye richityisa.

"Neniwo handizive kuti ndiri muno nemhaka yei, asi ndanga ndichifunga kuti pamwe nhetembo yandakanyora ndikaverenga kubhawa redu kwaChikwanha yakavhundutsa vatungamiri venyika, saka vafunga zvekunditambudza kuti ndisazonyora zvimwe zvinhu zvavasingade kunzwa. Munozviziva here kuti kunyora ihurumende yakazvimiririra?"

"Aahh vanyori ava asikana, *you overrate yourselves!* Nesuwo vakadzi

vevatungamiri tiri hurumende yakazvimiririrawo, asi hatifambe tichingoti kuvanhu tiri hurumende. Kutonga kunorwadza zvekuti kuonda kwewemutevedzeri wemutungamiri wenyika hazvireve kuti murume wangu anorwara kana kuti haadye achiguta, asi kurwadziwa nemitoro yenyika nevanhu vasingatende. Zvino imi ndipo pamunoti 'kunyora ihurumende.' *That's nonsense!*"

Imo muhurumende yenyu yekunyora umu, mune vanhu vangani vanokutukai, kukuvengai nekukupai zvichemo zvavo? Munofunga kuti nhetembo yenyu yakavhundutsa vatungamiri venyika, asi chamunofanirwa kuziva ndechekuti vatungamiri venyika havana nguva yekuverenga mabhuku ese-ese kana zvese-zvese zvamunonyora. Kana pane zvavakanzwa nezvenhetembo yenyu, vanenge vakatoudzwawo, uye ndokunge iri nhetembo ine chainobatsira nyika nacho. *We don't have time to dignify nonsense* yenhetembo dzinonyorwa vanhu vakadhakwa. Inonzi chii nhetembo yenyu, uye ichitaura nezvei?"

Vaive nehasha amai ava. Ndakanga ndisingafungire kuti mudzimai wemutevedzeri wemutungamiri wenyika angave nemaonero akadaro anenge emuroyi anoona murima. Taingovaziva sevakadzi vemucheno uye tichingovaonera kure nepamaTV. Ndakati, "Nhetembo yangu inonzi *Tsapo yeminzwa,* uye inotaura nezvekutambudzika kuri kuita vanhu mu*ghetto* vachishaya mvura, magetsi nemamwewo matambudziko."

"*Tsapo yeminzwa*? Hatisati tambonzwa nhetembo iyoyo, asi ndichaitsvaga. *Problem* yenyu vanyori ndeyekuti vazhinji venyu munotiza pasina kana ari kukutandanisai. Vamwe venyu hatione humhizha hwenyu sehwakaratidzwa nanaMungoshi, T. K. Tsodzo nedzimwe shasha dzekunyora. Chatinonyanya kuona hunhubu hwenyu. Muri *careless with your so called art* zvekuti tinotozviona kuti uyu munhu ari kunyorera manyawi nekuonererwa, achitsvaga mari kana vanhu vanomubvunza kuti uri kunyora kuti nyika ibatsirike here kana kuti iputsike?

Munoda kungove *controversial* asi pasina chamuri kupa vanhu. Vamwe venyu munoitira tsvina mumba, asi iyo tsvina ine imba yayo inonzi *toilet*. Kana tsvina yenyu yave gutukutu rinotadzisa vamwe kudya sadza murunyararo pamwe chete nekukoka nhunzi, imi mobva matizira kunze. Kana mave kunze ikoko, motanga kuita bembera muri pamusoro pechuru kuti muri kuda

kuurayirwa kunyora. Kuurayirwa tsvina here? Saka vanhu vorega kukutsiura nekukuudzai kuti tsvina ine imba yayo isiri mumba munogara vanhu? Saka vanhu vonyarara uchiitira tsvina mukapu, mupoto nemundiro nekuti uri munyori, uri hurumende?"

Handina kuvapindura. Mashoko avo aive nemabhanan'ana echokwadi asi kungoti chete kwakanga kusina mvura yainaya.

Vakasimudzira vakati, "Kana muchinyora muri maporofita enyika, muri varapi venyika. Ndimi anachiremba nevadzidzisi venyika, asi kana mukaita basa renyu nekuda kuonererwa hamubatsire nyika. Vana muzvikoro vanofanirwa kudzidziswa nemi. Kana tese tafa, kunosara makuva nenyaya dzakanyorwa nevanyori. Makuva haataure kana kutsanangura chinhu, asi zvakanyorwa nevanyori zvinosara zvichidzidzisa nekunongedzera nyika nzira yekufamba nayo. Saka vanyori muri muhurumende, kana zvamunonyora zviri zvinhu zvine musoro."

Ndakagutsurira murima raive rakatimonerera seshato yabata mhembwe.

Vakazoti nenzwi rakasvotwa, "Nhai imi mukuwasha munyori, sei vamwe venyu vanyori, kunyanya vari kunyora nechiRungu vave kutengesera vemhiri nhamo yedu, hurwere hwedu, hondo dzedu nezvimwe zvakadaro kuti vapihwe mari, mbiri nemibairo? Sei pasina ari kunyora nezvekutambudzika kwaiita vanhu vatema muRhodesia? *Why do we see ourselves through CNN and BBC? Is this who we have become? Our own worst critics?* Asika kunyika dzamuri kunyorera muchida kufadza dzirikowo hondo dzeko, nhamo, hurwere nezvimwe zvinonhuhwa zviri kuitika ikoko. Africa yedu yakanaka."

Ndakabva ndaseka ndikavati, "Kutaura mataura mashoko ane makumbo mana anomira kuti mbikiti, asi kana Africa yedu yakanaka, sei muchinovhura mashopu kuDubai kwese uko? Sei muchida ma*bodyguards* echiRungu?"

"Hamunzwisise *business* mukuwasha. Kana ukango...."

Havana kupedzisa zvavaitaura nekuti munzvimbo muye makabva maita chiyedza chiri kure chakangoita kuti tikwanise kuona zvishoma-shoma, asi hachina kutora nguva nekuti chakabva changodzima pakare. Asi chisati

chadzima, ndakakwanisa kuona kuti munzvimbo mataive maiita kunge mubako asi riri jeri. Paive nemusiwo, asi wakanga uri wesimbi hobvu uye wakavharwa nekukiyiwa. Makanga mune vamwe vanhu vashanu vakanga vasina kupfeka sesu uye vakazviputanidza kunge tumbwanana turi kutsvaga kudziirwa.

Pakanguva kadiki-diki ikako chiyedza chisati chadzima, munzvimbo iyi makapinda mazinhu akareba uye anenge zvigure asi iwo akanyangara zvinotyisa kana nezvidhoma chaizvo.

Ndakanzwa mumweya wangu kuvhurika setsamba yanga yakavharwa. Ndakaita sebhobhiri reshinda rave kumononorwa. Ndakanzwa kuve neruzivo rwandisina kuziva kuti rwabva kupi. Nyangwe ndakanga ndiri murima gobvu-gobvu, mweya wangu wakatanga kuona zvakanga zviri munzvimbo iyi. Hongu, mweya wemunhu une maziso nenzeve nemuromo!

Ipapo mweya wangu wakanditi, "Uri muGehena Musa. Wakafa nezuro asi kuno kwawave hakuna nguva yepawachi, hakuna zuva, hakuna mwedzi kana makore. Asi chikuru, hakuna zororo. Nematambudziko Musa nezvakabuda pasarudzo yehupenyu hwako."

Ndakashaya kuti ndoti, "Aonekwa" here. Ndakanga ndisiri kuziva kuti mweya wangu uri kuti nematambudziko ekufa kwangu here kana kuti ekuve muGehena. Ko iyo sarudzo yehupenyu hwangu yaive ipiko? Yekudhakwa nekutiza Mwari?

Ndakazevezera mweya wangu ndikati, "Ko izvo zvii zvinenge zvigure?"

"Madhimoni ayo Musa. Ndiwo mapurisa ekuno, uye auya kuzokutambudzai nekukurwadzisai nekusingaperi."

Ndakanzwa kuseka kune maungira kuchibva kumadhimoni aye. Dhimoni rimwe nerimwe rakaenda kumunhu waro. Vanhu vese vakanga vari mujeri rebako riye vakatanga kurohwa kusanganisira mudzimai wemutevedzeri wemutungamiri wenyika.

Mudzimai wemutevedzeri wemutungamiri wenyika akatanga achivimbisa

madhimoni aye mari nezvese zvaanoda, asi hazvina kubatsira. Ndinofunga kuti nemweya wake wakazozivawo kuti uri kuGehena, saka akatanga kukumbira kuti ave mumwe wemadhimoni kuti agodzokera panyika kunoita kuda kwawo. Asi madhimoni aye akamuseka zvinosvota.

Aona kuti kutaurirana nekunyengetedza kwaramba, mudzimai uye akatanga kutukirira madhimoni aye nemashoko anotyisa. Asi madhimoni aye akanga akazara neruvengo akamudzura vhudzi musoro wake ukasara wave kuita senhanga rabvurwa mumoto. Ndakapedzisira kuona mudzimai wemutevedzeri wemutungamiri wenyika achikambaira achikumbira kunzwirwa tsitsi. Asi paaitaura izwi rekuti tsitsi chete, madhimoni aibva aseka zvine hutsinye achiratidza kuti tsitsi dzakanga dzisiri chinhu chaanoziva. Pese paiseka madhimoni aya, mukanwa mawo maibuda hutsi kunge machimbini ekumaindasitiri.

Saka chii chakaitika kuti ndisvike munzvimbo iyi uye ndizokwanisa kukuudzai nyaya ino. Chekutanga, sekutaurirana kwandakanga ndamboita nemudzimai wemutevedzeri wemutungamiri wenyika, zvandakaona dzakanga dzisiri hope. Chakaitika ndechekuti ndakanga ndambofa. Ndakanga ndapepuka ndiri muchipatara.

Uye pakauya mukoma Hamu kuzondiona vachibva kubasa kwavo, vakandisiira bepanhau. Mubepanhau umu musoro wenyaya wakanga uchiti, mudzimai wemutevedzeri wemutungamiri wenyika akanga afa.

Ndakanga ndambourayiwa kabisira nekuda kwechirwere cheshuga. Vana chiremba vakati ndakanga ndaita rombo rinoshamisa kuti ndibengenuke nekuti ndakanga ndatombofa.

### *Muyedzo*

Satani anondishanyira, asi asiri nyoka. Anouya ari munhu. Satani anozvishandura ove Juli mukadzi waRichard, okanda chirauro chake kwandiri. Zviri pachirauro chaSatani kusasimba kwangu, zvipondamwoyo.

Nhasi Juli afona. Juli mukadzi waRichard, mumwewo muchinda wandakasanganawo naye paChikwanha achiridza dambarefu raBiggie Tembo mumota make. Dambarefu iri *Biggie - The Baba of Jit*, ndiro raive

raBiggie Tembo rekupedzisira raakaita, uye rakangoitwa pakaseti. Ndairi tsvaga nemaziso matsvuku nekuti raive rizere nehunyanzvi hwenhetembo. Saka pandakanzwa richirira mumota maRichard, ndakamubvunza kwaaive akaritenga. Takabva tangotanga kutaura nezvevaimbi nemimhanzi kusvikira andikoka kumba kwake kuti titandare tichinzwa mimhanzi yakare-kare yaaive nayo, pamwe chete nekundipa CD raBiggie Tembo randakanga ndanzwa richirira mumota make.

Iniwo ndakazomuendeserawo mamwe maCD andaive nawo aSafirio Madzikatire aaitsvaga. Asi kuti ndinyatsoti Richard ishamwari yangu ndinganyepe nekuti sekuona kwangu, uye nekuzotsanangurirwa zvakawanda naJuli, Richard inyati, ini ndiri mombe.

Musi watakasangana naRichard ndiwo musi wandakaenda kumba kwake kuUnit J, uye ndipo pandakaona mudzimai wake. Juli haasi mukadzi akanaka zvinobatisa pfungwa nechiveve kana wakamuyeva, kwete. Asi ane maziso ane maoko ekuti akakutarisa unonzwa sekuti wambundirwa. Ini handina kumboita nyaya dzakawanda naye nekuti aingopinda nekubuda achipfuura nemataive tiri achiita basa rake remumba. Nyaya dzatakangoita kunze kwekukwazisana nekubvunzana hupenyu inyaya dzakataurwa nemeso.

Juli mukubata-bata zvaaiita zvemabasa epamba, aipota achindikanda ruziso rwekubiridzira kuita sekuti pane zvaishamisa pandiri zvaaiona. Ruziso rwake rwaive rune shuga. Ruziso runonyautsa mwoyo sepurasitiki riri kunanautswa pamoto. Ruziso runokusiya usisina kugadzikana.

Ndakanga ndisisanzwisise zvaiitika uye ndakanga ndave kuda zvangu kuenda kumaraini kwangu kuNew Zengeza 4. Zvaidzoka zvowedzera kunetseka kwangu ndezvekuti uyuwo Richard wandakanga ndauya naye anenge akanga ari munyika yake ega, nekuti paainge andipa chibhuku chemaCD ake kuti ndione kana pane mamwe andingade kukwereta, akanga ongobaya-baya foni yake achitumira ma*message* nekumbosimuka achinodaira foni yake ari panze.

Takatandara naRichard kudaro tichinwa doro rekure rakanyorwa kuti Heineken, ndakanga ndisisina chokwadi kuti Richard akanga asiri kuona here kuti ndiri kutariswa, uye kuti maziso aJuli akanga ave kundikanganisa.

Ndaida kukurumidza kuenda, asi ndaifanirwa kumirira kuti doro randakanga ndadira mugirazi rakareba kunge zondo remombe ritange rapera. Ndakafara kuti Richard akabva andipa maCD ese aBiggie Tembo andaida zvekuti ndakaenda kumba ndichifara ndichiimba chimbo chekuti, *Kuroja Chete.* Asi ndakati ndave kugadzirira kuti ndiwoneke, ndinzvenge maziso ekubirira andaitariswa nawo naJuli, foni yaRichard yakangoerekana yarira saka handina kuzokwanisa kuti ndiwoneke.

Richard akaidavira nekukurumidza, asi nyaya dzaitaurwa ipapo dzinenge dzakabva dzamushandura kuita chimwe chinhu nenguva isina kufanira. Ndakaona maziso ake kupenya kwaakanga ave kuita, uye kuwedzera kusununguka kwakabva kwapinda munzwi rake.

"*Yes* ma*Boss*, mati zvachata? *I can't believe* kuti zvachata nekukurumidza saizvozvi..."

Kuteerera.

"Eheka ndiko kugonaka ikoko!"

Kuteerera.

"Saka kana vati vanoda *more stuff* tingatosimuka izvozvika?"

Kuteerera.

"Ehe!"

Kuteerera.

"Haina *sweat* ma*Boss* ngatisangane pa*reception* yepahotera *in 45 minutes.*"

Kuteerera.

"Ndave kutobuda izvozvi..."

Ndakangogara pasofa pandakanga ndasvikira, Richard akabva abva pafoni

akapinda muimba iri mukati yandakazoziva kuti ndimo mubhedhurumu make. Akabuda abata bhachi rake dema redehwe nemakiyi emota. Akabva ati kumudzimai wake, "Ndave kumboenda, kune kwaita dhiri. Ndinofanirwa kurara ndayambuka bhodha reSouth nhasi."

"Ko ava vamauya navo?" Mukadzi wake akabvunza achinditarisa.

"*O, shucks*! Ndanga ndatokukanganwa Musa, *sorry* pane *emergency* yaitika. Inwa zvako *beer* rako kana wapedza woenda asi mumhanzi wamudhara Mukadota wawati uchandiunzira usazorega nekuti ndiri kutsvaga kunyanya panana kwaHunyani nechimwe chiye chaanoti, "Ndakapiwa chisikana manje chakura chave kundishainira... mudhara airidza uya, kunyanya munhu aimurovera *lead guitar* yacho...*anyway, I must go now.*"

"Handikanganwe!" Ndakataura nenzwi rakanga rine kushamisika kuti muchinda uyu aiita nezvei chaizvo zvaingoita kuti munhu abva angosimuka sechamupupuri kudaro.

Ndakazongonzwa mota ichimutswa nekurhivheswa, ndiye hutu, pachibva pangoita runyararo. Takasara tichinzwa chimbo chaBiggie Tembo chaakanga adzikisa *volume* paaitaura pafoni. Chimbo ichi chaiita sechinobvunza Richard. Chaiti:
*"Wagayeiko, wafungeiko nhai mudiwa kusandioneka...."*

Hapana chinhu chakaoma, chinonetsa sekusiiwa muri vaviri nemudzimai wemunhu wausina kujairira kunyanya kana mudzimai wacho ambenge ane kumwe kuita kwausingapiwe zvakanaka.

Tasara tega, ndakazama kutaudza Juli, asi pakutanga akanga asingataure zvinoenda kure. Iye ndiye aida kuti nditaure. Ndakangofunga kuti pamwe abhowekana nemuendero wakanga waita Richard, asi akazondiudza kuti pakanga pasina chitsva pakungosimuka semhepo yaNyamavhuvhu kwaRichard.

Iye ndiye akazotanga kubvunza mibvunzo yekuda kuziva kwandakanga ndichizivirana naRichard nekuti akanga atanga kundionawo musi iwoyo uye sekutaura kwake, ndakanga ndisiri munhu wekuti angandiise pavanhu

vanofamba nekutamba naRichard. Kushandisa mashoko ake chaiwo, Juli akanditi, "Munenge munhu akaneta, asina kwaari kumhanyira. Kuita kwenyu kana kutaura kwenyu hakusi kwevanhu vanowirirana naRichard."

Takati tandare-tandare asi handina kunge ndakasununguka nekuti ndakanga ndisingade kuti Richard akadzoka andiwane ndichiri pamba pake uye tichingori vaviri nemudzimai wake.

Pandakabvunza kuti vaigara vega here, ndakange ndaudzwa kuti pana mai vairoja pamba apa mumba yekunze vachigara nevana vavo asi vakanga vaenda kumasowe. Murume wamai ava akanzi anoshandira kuSouth Africa. Saka kuve kwedu tega kwakanga kusingandiitire zvakanaka.

Ndakakutura girazi redoro rechiRungu randakanga ndapiwa ndichibva ndawoneka kuti ndiende, asi Juli akanditi, "Ko munomhanyireiko nhai VaMusa?"

Ndakaseka ndisati ndapindura.

"Ko muri kusekei?" Akabvunza achishamisika.

"Ndinongonzi Musa, ndiro zita rangu rekutanga uye hapana munhu ati ambonditi VaMusa, saka mukangonditi Musa chete zvinenge zvakanaka."

"Zvakanaka Musa. Asi ko wave kutoenda zvaita sei?"

Ndakatanga ndatura befu ndikati, "Munhu wandanga ndichitandara naye sezvamangoonawo aenda, saka neniwo ndinofanirwa kuenda."

"Asi ini handisi munhu wekuti ungatandare naye here?" Akabvunza achinditarisa mumaziso chaimo.

"Hazvisi izvo zvandataura asi chete zvinongonetsa kuti nditandare nemi iye murume wenyu asipo."

"Nhai Musa unoti Richard anodzoka here? Atoenda ende kana pachinge paita mafoni nezvebhisinesi zvake hapana chinomumisa. Asi uri kutya?"

Ndakanga ndisiri kutya, asi ndakatanga kutya kuti chii chavaireva kana vachiti, 'Asi uri kutya?'

"Aiwa handisi kutya, asi handina kugadzikana."

"Saka gara ndikupe rimwe bhiya, ukanwa rimwe unogadzikana *I am sure.*"

Dai Juli aiziva kuti akanga andibata ipapo pane kusasimba kwangu, dai akaseka. Doro ndiro shamwari yangu yepamwoyo uye remahara rakanga rine kakukwezva kanotyisa. Saka ndakabva ndagara musofa, huro yangu yotarisira kupuruzirwa nedoro, asi hana yangu ichindituka kuti "Watanga kuita zvinhu zvisina musoro Musa." Asi ndakaituka, ndikaiudza kuti idzokere kumba.

Maviri andakanga ndanwa pekutanga akanga asinganyatsondisekenyedza nekuti pfungwa dzangu dzakanga dzichifunga zvinoperera panzira kunge fodya yekudzimira.

Ndakapiwa rimwe doro ndikafadza Juli pandakati, "Maita zvenyu, iri doro ndakangoriona mumabhuku asi ndanga ndisati ndamboribatawo mumaoko kana kurinanzva nerurimi."

Nekuda kweHeineken, ndakabva ndakanganwa zita rangu, Biggie Tembo, Richard, nguva kana nzvimbo yandaive. Handizive kuti ndakanwa mangani. Takatandara zvakatozondishamisa neniwo. Takataura nyaya dzakawanda ndikaona kuti ndakatozoziva Juli zvakanyanya kudarika Richard. Ndinoona kuti ndicho chikonzero chakaita kuti tizowirirana sezvatakazoita mberi kwatakazoenda. Ndakazobva pamba paJuli naRichard ndadhakwa nedoro remumakeni, doro rechiRungu.

Ndakaenda kumba ndichirohwa nehana nekuda kwekuti pandakange ndave kubuda, Juli akanga andibata ruwoko rwangu akanditarisa mumaziso akati, "Waita zvako Musa. Tataura, tazivana uye tave shamwari neshamwari. Asi ndanyanya zvangu kufara nekuti wanditandadza uye iko zvino ndave kuziva kuti hausi mumwe wevanhu vaRichard vanongouya vachienda sezvipoko." Akamboti zii achiita semunyori ari kutsvaga kuturunura muchero wemashoko akatsvukira kubva mumuti wakasangana muchero wemashoko mambishi

neakaibva.

Akatura befu, achibva ati, "Ndinovimba kuti uchadzoka zvakare pauchauya ne*music* yawanzi naRichard ugouya nayo, asi iwe usanetseke kana ukauya aripo kana asipo. Iniwo ndiri kutsvaga shamwari. Uye sezvandakuudza, Richard haasi munhu angaite shamwari yako. Ane shamwari dzake kare dzinenge mimvuri isina varidzi, mimvuri inongouya ichinyangarika. Shamwari dzake dzine mari, dzine *speed*, dzine mota, dzine pfuti, dziri *sophisticated*, dzinotyisa, dzinoita zvema.... haa-a rega ndingoti dzinotyisa!"

Handina kuda kutaura, ndakangogutsurira asi ndakabatwa nekutya nekuda kwezvandaiudzwa naJuli pamusoro paRichard neshamwari dzake.

Juli akabva andigashidza kapasuru kaakanga andirongedzera kaive kakapakatira maHeineken matanhatu. Ndakashamisika nekuti muhupenyu hwangu handina vanhu vanondipa zvipo, zvekuti mwoyo wangu wakanzwa kakudziyirwa kandakapedzisira kunzwa ndichiri ku*Sunday School*. Ndakanzwa mafuta anonhuwirira semaruva achibva pamuviri waJuli. Ndakanzwa achitura befu achibva afuratira odzokera mumba ave nemisodzi yakajenga mumaziso.

Akandifungisa Hazvinei, musikana wandiri kuedza kuda, musikana ane maziso anenge enguruguru. Ngururu dzachiJaka...

"Chienda zvako Musa. Ufambe zvakanaka asi kana wakangwara ita shamwari yangu kwete yaRichard nekuti ini ndinomuziva." Akabva avhara *door* ndichibva ndasara ndave panze ndaputirwa nerima.

Ndakatadza kunzwisisa zvinhu zvakawanda, nanhasi handinzwisise zvinhu zvakawanda pamusoro paJuli. Asi kutya kwangu kwakawedzera. Ndakazvituka kuti ndakanga ndavarairwa ndikatengwa nedoro. Ndakanga ndaita imbwa yedoro zvakare.

Ndakafamba ndichienda kumba asi ndakasungwa nedoro remumakeni, rechiRungu. Pfungwa dzangu nekudhakwa kwadzo dzakanga dzadhanganyika kuti Juli ndiani, Richard ndiani. Ndakazongozvisimbisa ndichiti, "Hapana chandaita chakaipa ini kunze kwekungotandara."

### *Maziso*

Ndiri kushamisika kuti kubvira pandakaenda kumba kwavo mwedzi miviri yapfuura, nepandakadzokera kunopa Richard maCD aSafirio Madzikatire ndichiri kungonetseka nemaziso andaitariswa nawo naJuli.

Maziso anenge muururo, anonyungudutsa simbi. Maziso ane kahunyoro seemhuru yemombe. Maziso aJuli muhunyoro hwawo aiti kwandiri, "Ndibatsirewo. Ndinunurewo nekuti pandiri pakawoma. Ndiri kuda kupiwa mapapiro ndibhururuke ndiende kumakore kwandinoumburuka muutepfe-tepfe hunenge donje."

Kubva pandakaona nekuziva Juli, ndakaona chinhu chakaipa pamuviri wemunhu. Maziso. Maziso haaite, ane ngozi huru, anoda kuchenjererwa nekutarirwa miganhu. Maziso angu neaJuli akaipa nekuti akakwazisana, akambundirana zvekuti rudo rwedu rwakabva patsamba dzakanyorwa neingi yemaziso.

Ini ndakanga ndichitofara kuti ndakayambuka, ndakapunyuka pakuyeva mavara eshato kwandakanga ndichiita nyangwe zvangu ndakanga ndiine mazuva andaimbofunga kuti ndidzokere kumba kwaRichard pandinenge ndichiziva kuti haako, ndoita sendanga ndauya kuzomutsvaga asi ini ndichiziva chokwadi kuti ndauya kuzonyorerwa nhetembo dzisina tsumo kana nyaudzosingwi dzamunoziva imi mese nemaziso aJuli. Maziso anonyora nhetembo.

Asi ndisingazvifungire, Juliet akandifonera. Akandifonera akandiudza zvakawanda pamusoro pehupenyu hwake zvakaita kuti ndione kuti ishiri yakateyewa nehurimbo, ikabatwa, ikavakirwa chizarira asi haichakwanisa kubhururuka kana kuimba sezvayaiita kare. Kana mapapiro ayo achinenamo yehurimbo.

Akandifonera achindichemera. Hanzi, "Musa handina munhu wekutaura naye, kana usina zvauri kuita huya kumba kana kuti ndirairidze kuti kana ndichiuya kwako ndinofamba sei. Ndiri kuda kutaura newe, unonditeerera. Ndiri kuda kumbotura befu kana ukasandibatsirawo unenge wandiuraya. Handina wandingataure naye. Hanzvadzi yangu yekuColcom haipo uye zvimwe zvinhu handingataure naye kana nemuroora. Ndouya here?

Ndinokuunzira Heineken."

Kana munhu ademba kudaro ungagoti kudii? Zvakare kana achinge ati anouya nedoro riye remumakeni rinonaka kunge mukaka ndingatiwo kudii? Doro kwandiri inyama. Doro kwandiri ndiro ropa mutsinga dzangu, doro ndiro hupenyu hwangu.

Foni yangu yakabva yadimbuka Juli akamirira mhinduro. Ndiro dambudziko rine ma*network*. Paunenge uchitaura zvinhu zvine basa, paye mwoyo wako paunenge wadziyiswa, wave kurira kunge kainjini kemvura, panobva pangoita mweya wetsvina.

Ndakanga ndisina mari mufoni, asi Juli paakazosara ofona kechipiri achiti, "Saka wati kudii Musa?" Ini ndakanga ndave nekakupiswa kemunhu amirira kutora ma*results* ake ekuongororwa ropa kuti harina here hutachiwana.

Ndakanga ndichitya kurasikirwa nemukana wekuunzirwa doro remumakeni reHeineken. Zvimwe zvekuti Juli akanga ane nyaya yaaida kutaura zvakanga zviri nzondora panyama yehuku. Chaive nebasa kwandiri idoro remumakeni.

Ipapo ndakazvibvunza kuti, "Asi kana mbuya vepano kana Teki vakazoona pave kuuya munhukadzi achipinda mumba mangu vachati kudii? Juli haasi musikana, anooneka kuti mukadzi nyangwe zvake asina kumbozvara. Hameno rega tigozviona zvacho zvinouya, zvinoitika."

Miyedzo inondikunda, asi Mwari ngavandibatsirewo ndisapinde nechigubhu chedoro muchechi ndichiimba kuti, *Mabhauwa uchatondiroora chete!*

***Imbwa yemunhu***

Mukoma vanonditi ndiri mbwa yemunhu, asi handihukure. Handina mumwe munhu wandinotevera ndichiti nditenzi wangu kunze kwedoro. Dai vachinditi ndiri mbwa yedoro, pamwe ndaizvibvuma ndikapinimidza. Asi muswe kana makumbo mana handina. Handina mazino anenge embwa mukanwa mangu, asi nyangwe zvakadaro, vanongonditi, ndiri mbwa yemunhu.

Ndinomboti, vanoreva here kuti ndiri imbwa ine muridzi asingaonekwi nemaziso enyama kani? Nekuti ini pachangu ndinonzwa kuti hupenyu

hwangu hwakasungwa muhuro netambo, uye hunondikakatira kwahunoda. Pamwe mukoma vanoziva kuti handisi munhu. Asi kana ndisiri munhu ndiri chii? Kana ndiri imbwa ivo chii? Mukoma wembwa haasi imbwa here?

Pamwe mukoma vanoona murume uya wembwa dzake achindiita imbwa yake, ini ndichimutevera! Ndinofunga kuti ndizvo zviri kundipa kuti kana ndarara, ndirote ndiri imbwa, ndichinwa doro nedzimwe imbwa tiri mubhawa. Bhawa rembwa, rinoridzwa mimhanzi yembwa, imbwa dzichitamba museve! Ndiri mbwa asi ndiri munhu here, kana kuti ndiri munhu asi ndiri imbwa? Kana ndikaramba ndichifungisisa, zvinopedzisira zvave kuita kuti ndinzwe nyota yakanyanya, isiri yemvura, asi yedoro. Ndiri kupinimidzira doro.

***Kuzvirutsira***

Mazuva angu andinorarama panyika pano afanana nemweya wangu. Mweya wangu wafanana neshiri iri kubhururuka asi ichishaya pekumhara nekuti pasi apo pane ngozi nerufu. Shiri ikabhururuka ichishaya pekumhara, chasara kuti inete, yodonha kubva mudenga sedombo rapotserwa, yosvikoti pasi pu! Kudonha kusina hunhu, kusina dhiginiti! Vanoiona vanotarisa mudenga, voshaya kuti chii chaiwana nekuti mudenga munenge musina chinhu chinokuvadza. Mhepo haina pfuti.

Neniwo ndaneta semapepa anaiwa. Mweya wangu wakabata paindi yedoro, uri kudzedzereka uchitaura wega. Mweya wangu uri kuzvirutsira nekuzviitira weti.

Kana nasekuru vangu vekuDomboshawa vakauya kumba kwangu kwandinoroja nechiMazda B1600 chavo mangwanani emumwe musi weMugovera vakati, "Nhai Musa, chii chiri kuitika?"

"Kupi sekuru?" Ndakabvunza ndisiri kuziva kuri kubva nyaya yavo, asi ndiine kakufungira. Unoziva, kana vanhu vese vachingokuti, "Chidhakwa, imbwa, rombe..." unopedzisira wave kugara wakagadzirira kuti vanotaura newe vasatange nyaya idzodzo nekuti hapana chinhu chinosvota sekuti iwe une mhuno hombe, vanhu vongoramba vachikurangaridza kuti une mhuno inenge rusero.

"Aa, Musa, ndakanzwa kuti uri kudanana nemukadzi wemunhu uye uri kuti

ndiye wauri kuda kuroora, uri kuda kufa here muzukuru?"

Sekuru vakanga vachiratidza kunetseka. Ndakatura befu ndikamboramba ndakanyarara. Nyaya iyi yaive yangu. Ndini ndakanga ndasarudza kudanana naJuli. Handizive kuti sekuru vakanga vachikwana munyaya isiri yavo sei.

Sekuru munhu mukuru, ndinovanyara, uye ndakanga ndisingade kuvapindura zvingaite kuti vafunge kuti hochekoche yecheni yepfungwa dzangu yadambuka. Ndaifanirwa kuvatsanangurira kuti tsvina yavainzwa kunhuhwa chaive chokwadi, asi yakanga isiri mubhurugwa mangu, asi itsvina yandakanga ndatsika nebhutsu, saka kuti ndirase bhutsu nekuti yatsika tsvina zvakanga zvisingaite.

Sekuru vakabva vasimudzira vakati, "Ndinozviziva kuti vanhu kusanganisira ini vari kuti dai wachiroora nekuti hazviite kuti usvike pakudarika makore foti muzukuru sezvawaita izvi uri wega. Unoita kuti vanhu vatange kufunga zvakawanda. Amai vako vanongochema newe kuti ucharoora riinhi ukavaka musha. Ndizvo zvimwe zvinoita kuti varware Musa; BP neshuga yavo zvogara zvakakwira. Asika Musa, kana wafunga kuroora mukadzi wemumwe munhu, iye munhu wacho ari mupenyu uye asina kuramba mukadzi wake, unenge uchida kuedza kuti kudii nekuita kwakadaro? Uri kuda kutiparira ngozi mbishi chaiyo Musa."

Nekuti inzwi rasekuru rakanga rave kuenda richikwira pamusoro sebhazi riri kuzhamba pamakata, ndakabva ndakurumidza kupindura nyaya iyi ichiri yedu tiri vaviri nekuti madziro ane nzeve. Vanhu vanenge ana Teki ndevekumhanya vachishambadza mashoko mumaraini.

Saka ndakabva ndati, "Ndiri kukunzwai sekuru, asi ini handina kumunyenga mukadzi uyu, asi rudo rwedu rwakangomera rwega setsanga yembeu isina adyara kana kudiridza. Tese hapana chataigona kuita, uye kana nazvino hatina chatinogona kuita kuti rudo urwu rufe. Rudo rwacho rune nharo sekuru." Ndakaedza kutsanangura nyaya yangu asi ndichizvinzwa ndega mumwoyo mangu kuti inyaya isinganzwisisike kune vasiri mukati mayo.

Hupenyu hunodaro, zvakangofanana nekuti kana iwe usiri muchipatara, usiri kutambudzika nekurwara zvekusada kana kudya kana kunzwa munhuhwi

wechikafu, unoona sekuti munhu ari kurwara haasi kuedza; haasi kushinga kuti chikafu, mapiritsi, minamato nemashoko enyu nezvese zvipinde maari.

Asi chisingazive vanhu vasiri kurwara ndechekuti kurwara kwakafanana nekuenda kune imwe nyika isingataurwe mutauro wako, isina chikafu chaunodya kana nziyo dzingaimbwe iwe ukadaira. Ndizvo zvakafanana nerudo rwangu naJuli. Isu tiri vaviri tisu tinoziva nekunzwisisa zviri kuitika. Sekuru havangambonzwisisa nyaya yangu naJuli nekuti ivo havasi murwere werudo, havasi muchipatara cherudo chandiri.

Ndiri muLove Hospital, muwadhi iri mberi kweIntensive Care Unit (ICU) inonzi TLC (Tender Loving Care) mandiri kurapwa naJuli nemishonga yakawanda inorapa rudo. Ndiri kupihwa mishonga inosanganisira mapiritsi emwoyo watsva nerudo, zvipunu zvepfungwa dzine chirwere cherudo chinonzi Lavhaitisi.

Sekuru havambofa vakanzwisisa kurwara kwangu nekuti havasi ivo vabayiwa netsono iri kuisa dhiripi rerudo mutsinga dzangu ichindipa kutonhorerwa. Kana zvandiri kunzwa nekuda kwerudo zvichiuraya, kubva ngandife zvangu. Kufa rufu rwunotapira, ndigogadzira chitunha chinosekerera vanhu vanenge vachidongorera mubhokisi rangu.

Ndinoona kuti sekuru vafanana nevamwe vanhu vese vasinganzwisise kuti kuve muchipatara uchirwara kunokanganisa sei. Unoona munhu achienda kuchipatara akabata svumbu remabhanana kunoona murwere asiri kumuka, asingakwanise kumenya kana bhanana racho, kana kuritsenga, kana kurimedza.

Munhu anoenda kuchipatara nesvumbu remabhanana rekuti nyangwe rikapihwa munhu asiri kurwara, anotoda svondo kuti adye akapedza mabhanana iwayo. Neni ndiri kumanikidzwa. Dai vanhu vandisiya ndife ndega murudo rwandibata urwu. Vandisiye ndife ndichifara, uye vasandityire.

Sekuru vanoramba vakanditarisa voti, "Musa, wati rudo rwako nemukadzi uyu rwakangomera setsanga yembeu?"

"Hongu sekuru, rwakangonyuka semota pamagaro, padama, muhapwa,

pachirebvu parinongoda nepamwe pasingasvinike!"

"Asika Musa muzukuru, muBhaibheri makanyorwa kuti mukushi akakusha mbeu dzake dzimwe dzikawira muminzwa, dzimwe pamatombo, dzimwe munzira uye dzimwe pavhu rakanaka. Ndinofunga kuti unozviziva kuti dzakaita ndedzakawira pavhu rakanaka nekuti dzimwe dzisina kuwira pavhu rakanaka dzakadyiwa neshiri uye dzimwe dzikafa nekushaya mvura nemanyowa zvinova zvinhu zvinoita kuti mbeu dzikure. Zvino rudo rwako nemukadzi uyu kana rwakangomera setsanga yembeu, ndiri kutyiswa neparwakamerera muzukuru. Rwakamera parukangarabwe, harwupone!"

"Sekuru, rudo rwangu naJuli rwakasarudza rwega parwunoda kumera. Uye mbeu yerudo rwangu naJuli haina kukushwa nemukushi, imbeu yakakushwa nemhepo ikanowira painoda, ipapo ndipo pairi kukura iri, uye iri kufara."

Dzimwe nguva ndinombotaura zvandisinganzwisise. Ndinongotaura. Saipapa, ndakangotaura asi handizive kuti ndakanga ndichitaurei, uye ndakazviona pachiso chasekuru kuti ndakanga ndataura zvinoshamisa nekuti muromo wasekuru wakangoerekana wadonha sebhurugwa rakapfekwa nezvikomana zvemazuva ano.

Sekuru vakamboti zii, zvekuti ndakambofunga kuti vatsamwa. Asi vakazoti pava paye, "Ndakamboona mbeu yakakushwa nemhepo ikanowira muchibhara chakasakara chakanga chakasiiwa chiine mavhu nemarara. Yakakura asi haina kurarama nekuti ivhu riri mubhara harisi pasi, hakuna kwekuti mbeu ingakure ichienda kana kuti iwane kudya."

"Sekuru, makambonzwa here kuti mwoyo muti, unomera paunoda? Ini wangu mwoyo muti wakashereketa ukafunga zvekumera pakongireti. Handizive kuti midzi yawo iri kuwanepi mvura nekudya, asi uri kukura uri munzvimbo iyoyo inoshamisa vanhu."

***Tsono***

Nhasi ndanonoka kumuka. Pandamuka pacho ndambogara ndiri mumagumbeze ndichiteerera miviri. Mweya wangu kufanana nevanhu vari kutengesa mitsvairo uri kushevedzera kuti, "Mitsvairooooo, mitsvairooo yemumba neyepanzeeeee...." Nehupenyu hwangu huri kuda mutsvairo.

Asi marara ari muhupenyu hwangu haapedzwe nemutsvairo wemumba kana wepanze. Kana mutsvairo watsvaira hupenyu hwangu, ndichada kuti chikorobho chigopinda, pamwe ndinganzwe zviri nani.

Ndinoziva kuti kana vanotengesa mitsvairo vave kufamba kudai muno murukisheni, zvinoreva kuti zuva rakwira. Ndiri kunzwa ruzha rwevanhu vari kushevedzera, mabhero emabhasikoro neemota panze apo zviri kutaura kuti zuva rabuda, uye rave kutofunga kuti masikati richadyei. Asi ini ndiri mumagumbeze, handina simba rekumuka, uye nechido chacho chekumuka handina nyangwe zvangu kurara kwave kundirwadza.

Ndiri kuedza kukwira bhiza rehupenyu kuti rindifambise rwendo rwakareba rwuri pamberi pangu, asi riri kuramba kuti ndigare pamusana paro. Bhiza rehupenyu rakasimba kunge simbi, riri mudenga segomo, riri kupenga, riri kupfichuka nekukava. Randitsika gumbo, ndave kukamhina. Ndave kufamba nemudonzvo ndisati ndachembera. Kwandiri kuenda handisvike netsoka dzangu kana ndikasawana chinonditakura.

*Chemutengure, chemutengure, chave chemutengure vhiri rengoro...*
Chemutengure chinononoka.
Rega nditsvage mamwe mafambiro.

*Gwindingwi rine shumba inoruma vakomana, ndoita mucheka-cheka ndoenda nechitima...*

Pane vamwe vanhu vasisina basa nevapenyu vakafa vachifamba. Seni handisisina basa naRichard kwaari ikoko kwandisingazive nekuti ndinonzwa hasha dzakanyanya naye. Akandiurayira Juli. Akandibvutira chingwa chaive pamuromo pangu, saka ndingafare here nekuita kwakadaro?

Juli asati afa, ndakanga ndichiziva zvandakanga ndichida kuita. Ndaida kumuroora, ndigomuchengeta zvakanaka, ndichimupa rudo rwakasurudzwa kuti ndimuzorodzewo makore ese aakararama ari mujeri raRichard. Kufa kwaJuli kwakauraya zvinhu zvakawanda muhupenyu hwangu. Ndakanga ndisingambofungira kuti ndinoregera doro, asi rufu rwaJuli rwakandishayisa shungu nedoro. Kana mukoma Hamu vakatya nazvo kuti ndakaregera doro, vachibva vati, "Ndazobvuma nhasi kuti iye Juli uyu akanga abereka mwoyo

wako kumusana semwana chokwadi."

Kushaya tariro kunorwarisa. Ndicho chinhu chiri kunyanya kundirwarisa ichocho, kurasikirwa nemunhu wandaida, wandakanga ndazvipira kuroora nyangwe zvake akanga ari mukadzi wemunhu.
Gara zviye, ndati nhasi ndanonoka kumuka! Ehe, ndamuka musoro uchindiridza sengoma yeZiyoni. Hakusi kudhakwa, kwete. Ndataura wani kuti ndave nemwedzi miviri ndarega doro kubva pakafa Juli.

Ndakaudza vanhu kuti, "Juli haachadi Richard, asi Richard ari kuramba kurambwa." Vanhu vakati, "Zvauri kutaura hazviite. Tsvaga musikana pavasikana vakazara munyika, asi kana uchida zvevakadzi utsvage akafirwa nemurume wake kwete mashura aunoda kutiitira ekudanana nemukadzi wemunhu ugotaura kuti unoda kumuroora. Mashura!" Hapana mashura andakanga ndichiita. Rudo ndirwo rwakanga rwuchiita mashura arwo. Kana rudo ruchikusaidzira, hauwane simba rekuramba kufamba.

Pandamuka ndanga ndichifunga hupenyu. Ndanga ndichifunga mandapinda nekubuda namo. Ndafanana netsono inotungamira shinda. Papinda tsono neshinda inotevera ichipindawo nepo kunge muswe wegonzo. Papinda gonzo, nemuswe unoteverawo. Uye hazviite kuti papinda gonzo muswe utadze kupinda. Ukatarisa kwabva tsono neshinda, kunenge kwagadzirwa nzira, nzira yakarurama kana yakatsveyama.

Ini ndiri kusona hupenyu hwangu dhunge-tunge. Kwandabva kunenge kwarimwa nechidhakwa, kune magaragunguwo akawanda. Dhungetunge randasona haridi pahembe yakanaka, rinoda pachigamba chepagumbeze rakaboorwa negonzo. Gumbeze raunofuga wega seni bhachura. Gumbeze risina wandinodhonzerana naye.

Teki auya akagogodza pamusiwo wangu akandibvunza kuti ndarara sei. Dzimwe nguva handinzwisise tsitsi dzaTeki kuti itsitsi dzei. Ndinofunga kuti pamwe pane zvaari kuhwandira muhupenyu hwangu.

Teki andibikira poriji, ndikadya. Zvanzi naTeki, "Musa, haufanirwe kurarama nechingwa ne*drink* chete, hazvichengete munhu. Unofanirwa kudyawo chikafu chinopisa kuti mudumbu mutambanuke."

Ndadya poriji raandipa ranga richinaka zvekuti ndapedza rese ndikatobuda tudikita pahuma nepamhuno. Zvino handichaziva kuti pandapedza kudya ndanwa mapiritsi angu here kana kuti kwete. Zvino iko zvino ndave kunetseka kuti ndinogona kunge ndisina kunwa, asizve ndikanwa mamwe ini ndanga ndanwa kare ndinozvikanganisa.

Ini handichanzwisisa zvinhu zvakawanda muhupenyu. Ndinoona nehupenyu hwacho hauchadawo kundinzwisisa. Asi ini ndepapi pandakavhura musiwo weGehena madhimoni ese akabuda achindimbundira nekunditsvoda?

***Mweya***

Handizivi kuti ndichafa sei, asi ndikafa handifungi kuti ndichazorora nyangwe mukaudza mweya wangu kuti "zorora murugare."

Mweya wangu une mhumi nemapere zvakaugarira mumakwenzi zviri kurwerwa rute. Kana nemagora ndiri kuona achitendererera pamusoro pangu zvinyoro-nyoro achimirira kudonha kwemweya wangu, kuti achobore, apfachure nekuchapfanya mweya wangu.

*Ndiri kufamba zvisina ruzha, ndichienda kumakuva*
*Ini, chitunha chakatakura bhokisi rine mutumbi wangu*

*Ndaisimbosimba, asi iko zvino ndave kusimbirwa.*
*Nhasi ndave chitunha chipenyu, chinofamba*
*Chinofamba chichinhuhwa, chichidonha honye*

*Makunguwo ari kuita korasi achiti:*
*Zvapera, zvapera, hapana achachema*
*Hapana achaviga, hapana achataura*
*Mweya waMwari wakabuda, mazara rima.*

Ndave nemazuva matatu akatevedzana ndichirota hope imwe chete. Ndave kutya. Ndave kufa. Pamwe ndakatofa kare kungoti chete ndakanganwa kuti mariro angu akaitirwa kupi, ndivana ani vakauya, ndakanga ndiri mubhokisi rakadii uye ndakavigwa kupi? Ko handiti vanhu vese vanongoti ndakafa.

Hanzi namukoma Hamu, "Mupfanha wakafa iwe, ini handichisina munin'ina.

Kana ndichikuona ndinoona mufananidzo wako, kwete iwe."

Saka sekutaura kwamukoma Hamu ndakafa kare asi ini ndinoramba ndichimanikidzira kurarama pakati pevapenyu ndichikanganwa kuti ndiri chitunha. Kutokanganwa kuti ndakafira kupi uye sei. Kuti ndakatakurwa nemota yevanhu vekwaMashfords here kana kuti muchiMazda B1600 chasekuru vekuDomboshawa.

Pamwe vakazondiviga vambochera panhu patatu vachingobata matombo. Pamwe ndakatoita mumvuri mumba maive nebhokisi rangu vanhu vakatiza. Pamwe maiguru vakatononoka kuuya kumariro nekuti vakanga vachitsvaga kwekubata gonzo nekuti ndivo vanogara vachinditi, "Babamunini tichakuvigai negonzo nekuti hamudi kuroora."

Unozivei, muhupenyu unogona kurarama iwe wakafa kare. Kana vanhu vasingaone maronda neropa paganda rako vanoti wakanaka, uri mupenyu. Vanokanganwa kuti unogona kunge uchiita inonzi pachiRungu *internal bleeding*, wakuvarira mukati zvekuti chinokuuraya kudunduvira kweropa kusingaonekwe nevanhu. Kufamba wakafa kare. Chitunha chinofamba.

Ndiri kurota paine mweya uri kundironda, uri kunditevera semumvuri uye haudi kundisiya. Muhope idzi ndiri kurota ndichinamata ndopedzisira ndave nesimba raMwari. Kana ndave nesimba raMwari, ndinoona mumwe mudhara anokwatuka kubva pandiri otanga kufamba parutivi pangu. Mudhara iyeye ndiye mudhara uye wembwa dzake zhinji. Mudhara mutete ane chiso chine nzara, chisingasekerere. Kana akwatuka kubva pandiri, ndiri kumubvunza kuti anodei pandiri asi iye haataure.

Ndinomubata zvine simba ndomukakata kuti ndinomupisa mumoto uripo, asi kana tasvika pamoto paye anonditi nechizwi chakudharadhara chakashoshoma, "Shamwari imbomira zvishoma nditaure newe."

Ndinomuti, "Kurumidza kutaura nekuti handidi nhoroondo nengano dzekuti kare kare madhongi achine nyanga uye nzizi dzichayerera dzichikwidza makomo. Ndiwe ani, uri kudei uchirarama wakanamira pandiri?"

Anovhura muromo mutema. Handina chandinoona mukanwa make,

handione mazino kana rurimi. Muromo wake ibako rakangoti tsvete nerima semuromo webako rine rovambira.

"Usandipise." Anotaura kunge anoda kuchema. Anotaura nekukurumidza kunge munhu anzwa nemanyoka ari kuda kupinda muchimbuzi chakakiyiwa.

"Ndinoregererei kukupisa kana iwe uchirarama uri pandiri? Uchindisveta, uri gomarara."

"Saka unoda kuti ndiende kupi?" Paanotaura vara rekuti pi, mukanwa make munombumuka guruva rinondikachidza.

"Kwaunoenda hakunei neni nekuti ini ndakasikwa ndiri ndega ndikaiswa mweya naMwari saka zvevanhu vanonamatira pandiri handidi nekuti ndinoda kuzviraramira hupenyu hwangu ndega."

Haapindure asi anotura befu otanga kuchema.

Ndinomubata zvakasimba kuti ndimusaidzire mumoto, obva ati, "Asika kana ukandipisa mumoto umu, ndinongoziva kwandinokuwanira nekuti iwe neni tinozivana, tagara tese kwenguva refu kubvira mazuva aye uchatamba neshamwari yako George kuchikoro. Ndicharamba ndichikuronda nembwa dzangu. Tichakubata chete Musavhaya." Ndinobva ndapepuka.

***Kare***

Pandakadzidziswa kunwa doro nekuputa fodya pamwe chete nekunyenga vasikana naGeorge ndaive ndiri mugiredhi sevheni. Ndakatanga ndichitya, asi ndakatozoona kuti zvishoma nezvishoma ndakanga ndave kuenda ndichitosimba pazvinhu izvi.

Dai pasina kuti pandakabira amai mari ndakabatwa, ndingadai ndakabvarukira sedhende rakaora ndikaraswa kumarara mazuva iwayo. Asi ndinotenda kuti zvimwe zvinhu zvinogona kuita sezvakaipa panguva iyoyo, asi pamberi apo wozoona kuti kuipa kwazvo kwanga kwakanaka.

Ndakabira amai mari, ndikabatwa, ndikarohwa zvakaipisisa, asi chiitiko ichocho wakave mukana wangu wekurarama. Nekuti kubatwa kwandakaitwa,

pamwe chete nekuzorohwa kwandakaitwa kwakabatsira nekuti nguva yandakanga ndaba mari iyi, ndiyowozve nguva yakazivikanwa namai kuti ndine musikana. Amai pavakandirova vakanga vachida kuziva kuti mari ndaiyidii. Saka pandairohwa ndakanga ndataura zvese zvaRudo, zvaGeorge, zvekumbodzidzira kuputa fodya nedoro, zvekutengera Rudo machipisi nemasiwitsi. Amai vakandirova vakomana. Ndakarohwa senyoka yapinda mumba zvekuti ndakaita mazuva maviri ndakarara, ndichiita kufema kwekugomera.

Amai vakavava zvekuti kana nanhasi ndichiri kunzwa manzwi avo sekunge nyaya iyi yakaitika nezuro. "Nhai iwe Musa, musikana unomudii pazera rako iroro? Unoda kuti ndiite ambuya nguva yangu isati yakwana! Hazviite izvozvo kana ini mwana wemuera Shava ndiri mupenyu. Sarudza zvinhu zviviri, kuramba uchidanana nemusikana wako, kana kuti wobva watama zvako pamba pangu nekuti ini ndinochengeterei murume mukuru ave kuda kuroora? Unoba mari yangu kuti hausi kudya sadza pano rimwe tichitorasa kubhini here? Unoenda kuchikoro usina chingwa ne*drink* here iwe? Uri kushayei?"

Ndakabvunzwa ndichirohwa nebhandi rababa kuti ndakanga ndichida zvipi, kuve mwana ndigogara pamba ndichiteerera kana kuve murume mukuru ndibve ndaenda kunotanga imba yangu naRudo. Ndakarohwa nebhandi zvekuti ndakambotanga ndichichema ndikapedzisira ndisisacheme. Ndakambofunga kuti amai vakanga vave kuda kundiuraya chete. Pavakandibvunza kuti ndakanga ndasarudza zvipi, ndipo pandakazovaudza kuti ndiri kuda kuve mwana ndigare pamba ndichiteerera.

Ndakabvunzwa kuti Rudo ndakanga ndamunyenga sei, ndikavapindura kuti netsamba. Ndakabva ndapihwa bhiro nebepa rekunyorera ndikanzi ndinyorere Rudo tsamba yekumuramba ipapo vakandigarira. Ndakainyora tsamba iyoyo ndichipfikura, kwete nekurwadziwa nekuramba Rudo, asi nekuda kwekurwadziwa nebhandi.

Ndakatanga ndanyora kuti, "Rudo, handichakuda nekuti handisati ndakura." Asi amai vakati hazvisi izvo zvega zvandaifanirwa kumuudza. Vakandiudza kuti ndimutuke kuti pazera rake chii chaaiziva nezverudo, uye kuti hunhu hwake hwainhuhwa huchikora semafuta enguruve. Vakandiudza kuti

ndimuudze kuti akanga ari pfambi yakanga yandidzidzisa kuba nekuti ndakanga ndichitenga rudo rwake kubudikidza nekumutengera machipisi nemasiwitsi nemari yekuba.

Ndapedza kunyora tsamba iyi, amai vakaipa kuna Hamu, mukoma wangu kuti agopa Rudo. Zvechokwadi neniwo pakapera chiitiko ichi, ndakanga ndazara neruvengo, ndisisade kutaura nemunhu. Ndakanga ndisisade kutaura naGeorge nekuti amai vakanga vati kana vakangonzwa chete kuti ndaramba ndichishamwaridzana naGeorge, vaizouya kuchikoro vondibvisa ndoenda kunodzidza kumusha.

Saka ndakabva ndasiyana naGeorge nekuti kumusha ndaisada kunodzidzako ndichienda kuchikoro nemangai ari mubepa rakapera shuga, ndichidzoka kuchikoro ndichitsvaga mombe. Ndakabva ndasiyanawo naRudo nerudo rwedu. Chimwe chakanga chave kuitika kuti ndakanga ndave nehasha zhinji asi hasha dzangu zhinji dzakanga dzakanangana neni.

Ndakatanga kuverenga mabhuku angu nekufamba ndega. Kuverenga mabhuku uku ndiko kwakabva kwadyara rudo munyaya dzekunyora.

Mazuva iwayo akave mazuva ekufungisisa. Ndakamboda kuzviuraya kuti ndipfidzise amai. Pfungwa dzangu dzaiti kana ndikafa, amai vanosara vachirwadziwa nekutukwa nevanhu kuti wakanyanya kurova mwana akasvika pakuzviuraya.

Ndiyowo nguva yandakatanga kuzvibvunza kuti, "Kana ndisisina shamwari panyika, ndinogona here kuita shamwari yaMwari?" Ndakanga ndisisade kupa vabereki vangu nhamo, uye ndakanga ndave kutya kuti kana ndikadzingwa pamba ndinoenda kupi? Uye ini zvekunodzidza kumusha ndakanga ndisingade.

Amai nababa vangu vanhu vakanga vasingaende kuchechi zvekuda Mwari. Vaienda kuchechi nenguva dziri kure zviye zvekuti vanhu vakanga vamboziva Mwari akavabata muhupenyu hwavo, asi kunamata kwavo kwaive apo nepapo kana vakazvifunga.

Hongu kuchechi vaizivikanwa sevanhu vakatopfekedzwa mabhachi, asi

vachiendako apo nepapo zvekuti vasakanganwikwe. Saka ini wacho ndaiwanikwawo ndichienda pano nepapo kana vabereki vangu vachinge vafunga zvekuenda kuchechi. Amai ndivo vaiwanzoenda neni naChengetai naHamu, asi ini nguva zhinji muchechi ndaiita basa rekutarisa madziro nemapikicha aJesu ndichibhowekana zvikuru.

Pfungwa dzangu dzaive netsika yekubuda muchechi dzichisiya mutumbi wangu wakagara pabhenji rechechi. Pfungwa dzangu dzaifamba dzega dzichinoyambuka nzira, dzichikwira makombi nemabhazi, dzichienda kure zvekuti pamwe pacho ndaitovhunduka kana chechi yapera kuti pfungwa dzangu dziri kupi. Dzaizodzoka zvadzo kwandiri asi dzakaneta nekwadzakanga dzamboenda.

Kana dziri mharidzo ndaingonzwawo kuti pane munhu ari kutaura, asi zvaari kutaura zvichipinda munzeve yerudyi zvichinobuda kune yekuruboshwe. Ndakanga ndisina chokwadi nekuti Mwari ariko. Ndakanyanya kusada chechi nekuda kwe*Sunday School* nekuti tainzi tiparidze asi ini ndaive nekutya kukuru.

Ndakati imwe nguva ndanzi ndiparidze, ndakashaya kana izwi rimwe chete zvaro rakabuda mumuromo mangu ini ndakamira pamberi pevanhu. Mukanwa mangu makangoerekana mave mugwenga. Ndakatadza kana kumedza mate chaiko. Ndakazoponeswa nekuimbirwa chimbo, ndichibva ndangoenda kunogara pasi ndichiita zvekusvova senyoka.

Ndakazoti ndave mufomu yekutanga, ndakanzwa mumwoyo mangu kuti Mwari vari kundida, asi ini kuti ndizive kuti ndodii kuti ndivagashire handina kuziva zvekuita. Ndakatanga kuona kuti kumashure kwese pataienda kuchechi namai, ini ndakanga ndisina kumbogashira Jesu semuponesi wangu. Ndakanga ndangokurira muchechi yatakanga tichingoenda, asi zvekuti ndaienderei kuchechi ikoko ndakanga ndisingazvizive kana kuti Jesu aive ani. Ndaingoendawo kuchechi nekuti taingonzwa kuti vanhu vakanaka vanoenda kuchechi.

Mushure mekarudo kangu naRudo nehushamwari hwangu naGeorge, ndakanga ndave kufanirwa kuratidza amai kuti ndiri mwana kwaye, akanaka. Saka rimwe zuva kuchechi kwakaita musangano. Ini semunhu

akanga achinzwa kuti Mwari vari kundida zvakanyanya, ndakangonzwa kuti ndinofanirwa kuti ndizvipe kuna Mwari.

Saka panguva yese yaiitwa chechi, mumwoyo mangu ndakanga ndichingoti, "Nhasi izuva rangu, ndinofanirwa kugashira Jesu ndibve ndatanga hupenyu hutsva." Saka pakashevedzerwa kuti vanoda kutendeuka, ndakangoerekana ndasimuka. Vanhu vese vakabva vanditarisa. Ndakanzwa kuda kugara pasi, asi ndakati kwete, ndichibva ndatanga kufamba ndichienda kumberi kuti ndinozvipira.

Ndakazoti pave paye ndagashira Jesu ndichibva ndapihwa baba vekundidzidzisa nekunditsanangurira kuti kutendeuka nekugashira Jesu kunorevei.

Baba ava, vaive murume mukuru, ane ndebvu zhinji pamuromo wepamusoro. Vakanditi, "Ko iwe wazvinetserei nekutendeuka? Handiti wagara ungori wemuchechi muno here?"

Ndakapindura kuti, "Handizive kuti sei ndanzwa kuda kutendeuka, asi ndizvozvo, ndagara ndiri wemuchechi muno."

"Saka chimwe chauri kutsvaga chii kana wagara uri wemuno muchechi? Usatambe naMwari uye usaite zvinhu zvekuonererwa." Baba vaye vakandikanga senyama iri mumafuta.

Handina kukwanisa kuvapindura. Asi mukati memweya wangu ndakanga ndichitambudzika ndichiti, "Ndiri kunzwa kutsvaga Mwari, kuti ndimuzive uye kuti ndinzwisise kuti kunamata kunoreva kuve munhu ane hunhu hwakanaka chete here kana kuti pane zvimwe zviri mberi zvakanga zvichindikakata."

Asi handina kukwanisa kubatsirwa kuti ndisvike pakunzwisisa kuti kuve nehukama naJesu, uye kuti kuzvipira kwaari kunorevei. Ndaingoda kunzwisisa kuti iye Jesu uyu anombori aniko uye kuti ini semunhu akanga achida kuita shamwari yake ndairevei kwaari.

Saka ndakazongobhabhatidzwa. Asi chandakanga ndangowana muchiitiko ichi, kwaive kunzwa kuti ndazvipira kuti ndiite mwana anoteerera, asingaite

zvevasikana, kuba mari kana kuputa fodya.

Ndakanga ndichinzwa kuti kana ndikaramba ndichiita zvakanaka kudarika zvakaipa, ndakanga ndichinamata nekufadza Jesu. Asi ndaitsvaga munhu anondidzidzisa kuti Jesu kana auya muhupenyu hwako anopinda sei uye anogara sei iwe ugomunzwa kuti arimo sei.

Mushure mekutendeuka kwangu, uko kwaionekwa sekutamba nevamwe vanhu, hupenyu hwangu hwakave hwekutsvaga kuti ndive munhu asingaite zvakaipa. Asi hazvina kunditorera nguva kuti ndione kuti kana Mwari akanga ariko, ini ndakanga ndisingamuzive. Hapana chaive muhupenyu hwangu chaiita kuti nditi Jesu naMwari ndinovaziva uye vari muhupenyu hwangu.

Ndakangoramba ndichienda kuchechi masvondo ese, ndichiteerera nekutsvaga kuti ndepapi pandakanga ndanzvengwa naMwari, nekuti pfungwa dzangu dzakangoramba dzichiita maitiro adzo ekundisiya ndakagara muchechi, idzo dzokwira kombi dzoenda kwadzinoda.

Dai ndakangotambudzika zvangu nekusave naMwari chete, asi zvandakazoona zvakandityisa. Mumwedzi yakatevera, ndakasangana nababa vaye vekunditi pandakanga ndatendeuka, "Saka chimwe chauri kutsvaga chii kana wagara uri wemuno muchechi?" Ndakasangana navo pandakanga ndatumwa kuHighfields kumba kwababamukuru vangu.

Pamba pababamukuru paiitwa shabhini, saka ndakasvikowana baba vaye vekuchechi kwedu vachinwa doro vachiseka nekuzemberana nevakadzi vaviri, kurudyi nekuruboshwe. Havana kundiziva, asi ini ndakavaziva.

Zuva rakatevera yaive svondo, ndikabva ndavaona kuchechi vakapfeka sutu yavaive vakapfeka kushabhini kwababamukuru kuHighfields, asi iko zvino vakanga vave mumba maMwari vachibata basa raMwari. Ndakarwadziwa kudarika munhu ari kuchekwa nebanga rakagomara.

Ndakanga ndichiedza kutsvaga munhu kana vanhu vanondiratidza nzira yakanaka yekufamba nayo. Ndakanga ndichitsvaga kunzwisisa Mwari, asi mumwe wevanhu vaifanirwa kundibatsira akanga achirarama hupenyu hwandakanga ndichitiza, hwekunwa doro nekuita zvevasikana. Ini ndakanga

ndangoita zvaRudo chete, asi hapana chimwe chandakanga ndamboita naye chakaipa.

Mwoyo wangu nekachipunu kadiki kekutenda kandaive nako zvakabva zvadhirikira mukati setsime riri pavhu risina kusimba. Ndakabva ndaregera kuenda kuchechi, uye hasha dziye dzandakanga ndambonzwa mazuva andakarambiswa Rudo dzakabva dzadzoka. Ndakatanga kuzvibvunza kuti chokwadi chinowanikwa kupi chaizvo. Ndakavenga chechi nekuda kwemunhu mumwe chete.

Dai ndaivewo nemunhu wekutaura naye pamwe zvaindibatsira, asi mushure mekurohwa nenyaya yaRudo naGeorge, ndakanga ndisisade zveshamwari kana zvenyaya. Ndakanga ndisina wekutaura naye nyangwe kumba kwedu. Ndaingove ndega sezuva mudenga risina kana makore. Ndakanga ndave kutya kutsvaga shamwari itsva. Saka ndakatanga kuverenga mabhuku akanyorwa nanaPatrick Chakaipa, Giles Kuimba, Charles Mungoshi nevamwewo. Ndakanga ndave kunzi, "Musavhaya wemabhuku."

*Mhute*

Kukura hakurambe kwakamira panzvimbo imwe chete segomo. Asi kana iro gomo, ukaricherechedza zvakanyanyisa unogonawo kuona kuti riri kupfupfunyuka zvishoma nezvishoma zvisingaonekwe nemaziso.

Ndakaramba ndichingokunguruka mumhute yehupenyu zvekuti ndakanga zvino ndave mufomu yechitatu. Asi nyangwe ndaifadzwa nekuverenga mabhuku, ndakanga ndisina mufaro muhupenyu kunze kwemufaro wenyika yemabhuku. Muhupenyu hwangu makanga mune bishi nekusagadzikana. Ndakanga ndave kukura ndiri munhu ane hasha dzakasangana nekutya hupenyu. Kumba baba namai vaiveko pamwe chete naHamu naChenge, asi ini ndaive ndega munyika yangu. Basa randaitumwa ndaiita, asi kana rangopera ndobva ndadzokera mubako rangu.

Baba vangu vainwa doro vachienda kuchechi, asi vaiti, "Musandityire, handidhakwe zvekufa nekuti ndinoziva pekumirira." Asi panguva ino, vakanga vave kunwa doro kudarika zvavaisimboita uye vakanga vave kunonoka kuuya kumba kana vabva kubasa nekuti vaipfuura nekubhawa. Amai vaive vongogara vachirwara nemusoro, BP neshuga. Hamu naChenge vakanga

vachiita sevasina zvinovanetsa, asi ini mweya wangu wakanga wakapetana kuita hata sezongororo rakanganiswa pakufamba kwaro.

Asi pazviitiko zvese izvi, buri riye rakanga riri mumweya wangu rakanga rave kuwedzera kukura zvese nekudzika. Ndakanga ndichinzwa kuti ndinofanirwa kutsvaga Mwari ndimuwane. Ndimubate sezvakaita Jakobhu ndimuudze kuti handikusiyei. Ndaida kuda Mwari kuti agondivharira buri rakanga richiramba richishama mandiri iri. Ndakanga ndichida kuti Mwari andifukidzewo magumbeze erunyararo nerugare. Asi kuti ndizive kuti ndaitsvaga rugare nerunyararo ndakanga ndisiri kuzviziva. Chandaingonzwa muhupenyu hwangu kupeperetswa sebepa rakambenge rine maputi asi rikazoraswa neimwewo chapa nepahwindo rekombi. Hupenyu hwangu hwainge mashizha ari kuvhurudzwa nemhepo. Mashizha ane rombo rakanaka ndiwo anoramba ari mumuti, nekuti aye anenge abvutwa nemhepo anonorasirwa kure kwazvo nekwaanga achirarama ari.

Mukutsvaga kwangu Mwari, ndakaenda kune imwe chechi yandaiona sekuti ine vanhu vanenge vakasiyana nekwandaive kwababa vaye vandakazosangana navo kushabhini. Ndaenda kuchechi itsva iyi, handina kutambisa nguva, ndakanogashira Jesu zvakare panguva yakashevedzerwa kuti kana pane vanoda kugamuchira Jesu. Panguva iyi, ndakanga ndave netarisiro yekuti mhezi yaivava mumweya wangu yakanga zvino yave kuzokwenywa nechiitiko ichi.

Asi chandakasangana nacho kwakanga kusiri kuponeswa kwangu. Ndakaudzwa kuti ndaifanirwa kuve nhengo yechechi kana zvadaro ndobva ndabhabhatidzwa. Asi ini ndakanga ndisiri kuda kungove nhengo yechechi, ndaida kuve naJesu. Ndakaudzwa mitemo mizhinji yezvandaifanirwa kuita nekusaita ndikazara nekutya. Zvisinei, ndakati rega ndimbozama zvakare pamwe ndingawane zuva muhupenyu hwangu.

Saka ndakabhabhatidzwa zvakare, asi mushure memwedzi mishoma ndakasangana nechokwadi chekuti Jesu ndakanga ndisina kumuwana zvakare pakutendeuka kwandakanga ndaita. Ndakatanga kufunga kuti dambudziko riri pandiri kwete mukutendeuka nekubhabhatidzwa kwangu nemachechi andaipinda maari. Asi ndakanga ndisina munhu angandibatsirewo pakupiringishwa kwaiitika mumweya wangu.

Ndakanga ndapinda muchechi yakanga ichiti munhu kana achinamata haanwe nekudya izvi nezvozvo, haaravire zvakati nezvakati, kana kugumha, kana kuona, kana kunzwa zvinhu zvakati nezvakati.

Kunamata yakanga iri mitemo nemitemo, uye ndakaedza kuitevedzera nemwoyo wangu wese. Asi semukomana akanga achikura, ndakatanga kuona kuti vamwe vezera rangu vakanga vave kuita zvevasikana vachienda kumafirimu, kumapati nezvimwewo, ini ndiri mujeri remitemo.

Kazhinji pakutanga kwesvondo, nyaya dzandainzwa dzichitaurwa nevamwe dzakanga dzichinditora mwoyo, asi ini kune rimwe divi ndichirwa nemwoyo wangu kuti usafarire zvinhu izvozvo nekuti hazvidiwe kuchechi uye zvaiitwa nevana vaSatani.

Kubva pandakanga ndaroverwa nyaya yekudanana naRudo ndikanyoreswa tsamba yekumuramba, ndakanga ndave kuvenga vasikana. Uye, ndakanga ndave kutya, ndisingazive kuti ndotanga here kunyenga vasikana ndisina kupihwa mvumo namai. Ko kana ndikazvitanga zvevasikana izvi, amai vakazozviziva paibuda chakanaka here? Asi ndaiziva kuti Hamu akanga aine musikana wake, asi amai havana kumbobvira vamurova. Izvi zvinhu zvaindisvota zvikuru.

Pari zvino, vamwe pavakanga vachitaura zvinonakidza zvavakaga vachiita muhupenyu hwavo, ini ndakanga ndichingotaura zvekuverenga mabhuku anaMungoshi.

Asi kana uri kuchikoro unozviziva kuti vamwe pavanotaura nyaya dzevasikana nezvinonakidza iwe ukatanga kutaura dzemabhuku, unonzi uri munhu akakotsira.

Kunze kwemabhuku, chimwe chinhu chandaikwanisa kutaura nezvacho dzaive nyaya dzekuchechi asi hapana akanga achida kunzwa zvekuchechi. Iniwo wacho ndakanga ndichiti nyangwe dai ndaida kutaura zvekuchechi zvacho, ndaitaura chii nekuti ndaingoramba ndichinzwa kuti Jesu handimuzive uyewo naiye haandizive. Hupenyu hwangu kwandiri panguva iyi hwakanga hwakafanana nechingwa chasevewa mutii, hwakanga huchingonyeuka.

Chimwewo chinhu ndechekuti vamwe vakomana pavaitaura nyaya dzezvinonakidza zvavakanga vachiita, ini ndaingonzwa nechemumwoyo mangu kuti dai neniwo ndiri kuita zvavari kuita izvi.

Ndakatanga zvakare kuvenga chechi nekunamata, ndichibva ndaregedza kuenda kuchechi. Amai pavakandibvunza kuti ndakanga ndisisaende kuchechi nemhaka yei, ndakavaudza kuti, "Ndiri kumboverenga, kana ndapedza kuverenga ndichatanga zvakare kuenda kuchechi." Asi aya akanga ari manyepo.

***Rusununguko***

Fomu yechina yakapera, ndikafara pamwe chete nekufadza amai nababa nekuti ndakanga ndapasa zvakanaka. Ndakabva ndaenda kufomu yechishanu. Panguva iyi, ndakanga ndave kuona kuti amai vakanga vasisandipopotere sezvavaisiita. Ndakati uyu wave mukana wekuti ndichimbomedura kamedu kenyika ndimboedzawo kuita zvese zvandainzwa vamwe vangu vachitaura. Ndakatanga kuita zvakawanda zvandainzwa vakomana vachiti ndihwo hupenyu.

Asi pasina nguva refu, ndakatanga kunzwa kuti ndave kunhuhwa nekuda kwehupenyu hwandakanga ndave kudzingirirana nahwo. Ndakashaya kuti hwacho hwainzi hupenyu sei hwakanga husiri kundipa mufaro une maruva.

Chaivepo ndechekuti ndaiita zvese zvandakanga ndichiita, asi ndaingonzwa sekuti Mwari vari kundiona uye vakatsamwa nehunhu hwangu zvekuti havachadi kuve nechekuita neni. Ndaive ndakafanana nemunhu aba nyama ari kuedza kuitsenga nekukurumidza kuti asabatwe, asi zvakare achiedza kuti asadzipwe.

Ndakanzwa kuzara kutya nekuti kana amai vakatangawo kuzviona kuti hupenyu hwangu hwakanga hwave nemapapiro endege. Kana pavakaedza kutaura neni handina kutaura navo zvakanaka nekuti ndakanga ndave kuziva kuti havachakwanisa kundirova uye ndakanga pari zvino ndave kunopedzisa fomu yechitanhatu ndamirira kuenda kuyunivhesiti.

Ndakabudirira pazvidzidzo zvangu zvefomu yechitanhatu, asi dai ndakanga ndisingadzinganise dzakawanda panguva imwe chete, ndinoona ndaifanirwa

kupasa zvakanyanya kudarika zvandakanga ndaita. Njere ndaive nadzo, asi dzakanga dzave kuita semvura yemabvondwe.

Ndakapihwa nzvimbo kuYunivhesiti yeZimbabwe kunoita chiRungu nechiShona. Ndakafara sebenzi nekuti ndakasangana ndikadzidziswa nevanhu vakaita saSolomon Mutswairo, Emmanuel Chiwome nevamwewo vainyora mabhuku andakanga ndaverenga.

Ndakatanga kushamwaridzana nevanyori vakuru ava ndichivapawo nhetembo dzangu nezvimwe zvinyorwa kuti vandiverengere. Kuyunivhesiti kwakave nzvimbo yakandimbundira ikanditsvoda, asi ikapa mweya wangu njovhera.

Mazuva iwayo kuYunivhesiti yeZimbabwe kwainakidza nekuti kubva kumukuru weyunivhesiti VaWalter Kamba kusvika kuvadzidzi, taidada nekudzidza nekupanana mazano nenjere tisina zvinhu zvizhinji zvaitinetsa zvakafanana nekushayikwa kwemvura nemabhuku.

Kana nepakazoregedza VaKamba basa, takabatwa zvikuru nezvavakataura vachiti, "Kana ndafa, paguva rangu munyore kuti uyu murume akarara apa akanga achitongwa nekutungamiririrwa nehana yake, kwete nekuda kwevanhu." VaKamba vakanga varega basa nekuda kwekuti pane vakanga vave kuvamanikidza kuti vaite basa ravo nenzira inofadza vamwe vanhu vezvematongerwo enyika, asi isingavafadze ivo. Izvozvo ndizvo zvavakaramba, kuitwa chimbwa chewasungata. Payunivhesiti paive nzvimbo yekutaura pfungwa mbishi, pfungwa dzine nyanga, pfungwa dzine mabara.

Ndakafara nekuve nevakomana vaive nehushingi vachipa vamwe maonero akasiyana. Vana Arthur Mutambara, Christopher Giwa, Paul Chimhosva, Lovemore Madhuku nevamwe. KuStudents Union kwataiitira misangano mizhinji yaive nzvimbo yemazano. Taiti vanaMugabe vakarwa hondo yepfuti, asi isu takanga tavepo kurwa hondo yenjere neruzivo.

Aive mazuva ekunwa nekudya nekunyora, nemisangano nemaslogan kuStudents Union. Aive mazuva ekuratidzira, mazuva ekuonererwa. Aive mazuva ekutaura nezvemabhuku akanyorwa nevanhu vekuRussia tiine shamwari dzaifarira kunyora dzakafanana naRuzvidzo Mupfudza, naNhamo

Mhiripiri wataiti Dr Zhivago nevamwe.

Taitaurawo nezvaDambudzo Marechera nevamwewo vanyori vaive nepfungwa dzinopisa. Taivewo nenguva yekuteerera mimhanzi yaBob Marley tichironda pfungwa dzake.

Nyangwe zvangu ndakanga ndisisapute fodya, ndakanga ndave kuputa mbanje. Ndakanga ndasimudzira kunwa doro pamwe nekuita zvevasikana. Mazuva iwaya taipihwa mari yakawanda zvekuti vane misoro ine njere kwadzo vakaita zvinobatika nemari dzavo kusanganisira kubatsira vanin'ina nehanzvadzi kuenda kuchikoro. Vamwe vaitoenda kunoroora vachitochengeta vakadzi nevana. Kana neniwo ndakatombobhadharirawo Chenge mari yechikoro ndikatengera amai nababa hembe nemagumbeze. Asi chikuru kwandiri, mazuva aya aive mazuva ekupenga. Handirangarire zvizhinji zvaiitika nekuti ndaive ndakabatwa nemweya waitenderera uchibata vana payunivhesiti kana vachinge vave kufunga kuti vakunda nyika, uye hapachisina chichakwanisa kumira munzira yavo.

Asi ndiri mune zvese izvi, Mwari vakanditsvaga zvakare. Vakandikwenya pabendekete ndiri mukati memafaro ndikacheuka. Ndakarohwa nehana ndikadonhedza ndiro dzekupakurira mafaro dzandaive ndakabata. Ndakatanga kunzwa kutya pamwe chete nekusangogadzikana. Zvinonzi vane mhosva vanongotiza nyangwe pasina ari kuvatandanisa. Ndakambofunga kuti imbanje nedoro zvandakanga ndave kugara ndichiputa nekunwa, asi nyangwe pandakambomira kunwa nekuputa hazvina chazvakabatsira. Ndakanga ndave kushaya hope.

Ndakanga ndoti ndikavhara maziso kuti ndirare, ndainzwa sendakwira mumota iri kumhanya zvakanyanyisa zvekuti ndaiona miti, makomo nevanhu zvichipfuura zvichidzokera kumashure nekukasika kunotyisa. Ipapo panguva inenge ichimhanya miti nemakomo kudaro, ndaiona shiri dzichinwa doro nekuputa mbanje, dzimwe dzichitamba mimhanzi yaBob Marley.

Ndaizopedzisira ndawira mugomba rakadzika-dzika risingabudike. Asi ndave mukati megomba riye, ndaibva ndaona muchinjikwa unopenya zvikuru uri kumusoro kwegomba. Ndakanga ndave nechokwadi kuti Mwari variko, uye kuti vatsamwa nekuita kwangu zvekuti vave kunditsvaga vakabata shamhu.

Ndakawanikwa zvakare ndave kutsvaga kudzokera kuna Mwari nekuti pari zvino ndakanga ndave kunzwa kuti hupenyu hwangu huri kuda kutsvairwa nekukorobhwa. Ndakanga ndaitisa Mavis musikana aiita *Law* nhumbu, ndichibva ndamuramba nenhumbu yake akatozopedzisira abvisa nhumbu iyoyo akarwara zvekupotsa afa.

Asi handina kumbozviitira kana shungu. Ndaitozvinwira doro rangu nevakomana, uye vhudzi rangu ndakanga ndarimona kuti rifanane neraDambudzo. Ndakanga ndave kunzwa kuti mweya waDambudzo wagara pandiri zvekuti mamwe mazuva ndaitotaura ndichikakamira nyangwe zvangu ndisina kumbobvira ndaita dambudziko rekutaura hupenyu hwangu hwese. Vamwe vakanga vonditi Marechera. Ndainyora nhetembo nekutaura mazano akadzama, asi ndiine chinangwa chekutyisa nekushamisa vanhu.

Ndakanga ndave kuraramira kushamisa nekufadza vanhu. Asi Mwari vakanga vanditsvaga zvakare vakandizevezera kuti, "Hausi Dambudzo Marechera iwe! Iwe unonzi Musavhaya uye hupenyu hwako hwatsveyama sengoro yakaremerwa nemazitanda, hunoda kutwasanurwa. Kutwasanura kwacho kuti tiburutse mamwe matanda ari mungoro yehupenyu hwako."

Ndakazopedza dhigirii rangu zvehwakumukwaku nekuda kwekurwara nechirwere chekushaya hope nekushaya rugare nerunyararo. Ndakanga ndoita semusikana uya anonzi Tambu ari mubhuku raTsitsi Dangarembga rinonzi *Nervous Conditions*. Asi ini ndaiti pamwe ndinonzwa kuzara hasha, pamwe ndonzwa kutya kana kuti kana ndashaya hope mazuva aitevera ndaingozogara ndakanyarara zvekuti nyangwe ndikataudzwa ndakanga ndisingadaire.

Chaiitika ndechekuti ndakanga ndisingade kunzwa ruzha zvikuru rwevanhu vari kutaura. Hamheno zvazvaiita mukati menzeve dzangu. Zvaiita sekuti ruzha rwemashoko rwaipinda mukatikati menzeve ruchinokoromora makomo arimo. Saka ndakazopedzisira ndave muchipatara, ndave mumapositori nedzimwe nzvimbo dzandaiona zvinhu zvinotyisa. Ndakazoita zvakanaka, kana kuti rega nditi ndinofunga kuti ndakazoita zvakanaka asi mukoma Hamu nevamwe vemumhuri vanofunga kuti hazvina kupera.

Pandakazodzokera kuyunivhesiti kunopedzisa chikoro changu, vandakanga

ndatanga navo chikoro vakanga vatogirajuweta vakaenda kumabasa. Pandakazodzokera kuyunivhesiti, ndakanga ndisisade kuve munzvimbo yairudunura mweya wangu sejuzi reshinda. Kwandiri ndakanga ndichiti madhigirii chaiwo ari munyika, kwete munzvimbo dzedzidzo.

Ndakazogirajuweta, ndikabhobhodzwa musoro wangu namudhara Bhobho. Amai vakafara, namukoma Hamu vakandimbundira. Maiguru vakanditengera sutu yegirajuwesheni vakandiitira mabiko evanhu vashoma kumba kwavo. Mukoma Hamu vakanamata, vakakumbirwa namaiguru kuti ndinwe zvangu doro, vakabvuma. Ndini ndega mumba medu ndakanga ndabatawo dhigirii, saka pakave nemufaro.

Ndakapihwa basa nehurumende rekunodzidzisa kumaruzevha ekwaChiendambuya, asi hupenyu hweko hwakandiramba. Kwakanga kusina magetsi kana doro rechiRungu rakasurudzwa. Ndaitya kunonwira mumaraini nekuti mukuru wechikoro akanga andiudza kuti pane mudzidzisi akanga aisirwa mushonga mudoro akatofa. Uyewo, kuti ndiende kunonwa doro remuruzevha nemadhara ane hovhorosi nematemo pamapfudzi anenge achitaura nyaya dzekuteya mbeva nekuroyana zvakandirambira.

Ndaidzidzisa chiRungu, ndichidzidzisa vana vakawandisa mukirasi imwe chete. Vana vandaidzidzisa vaisvika makumi manomwe nemasere, vachimanikidzana kuti vakwane pamabhenji sekunge vakagara mukombi. Mukombi muri nani nekuti pamwe unokurumidza kuburuka saka nyangwe zvako ukagara wakatsigira zvinoita.

Zvino vana vandaidzidzisa vainge vakasvinana zvekuti kana kunyora kwakanga kusingakwanisike. Uye kunyora kwacho raive dambudziko nekuti vazhinji vavo vaiuya kuchikoro vasina zvekunyoresa. Saka vaingokutarisa uchitaura vakamirira kukumbira zvinyoreso zvevamwe kana vachinge vapedza.

Vamwe vana vaingosvika vachibva varara mukirasi. Ndakazovasiya vachirara mushure mekunge ndanzwa kuti vaibva kure chaizvo zvekuti vaimukira kuma*three* kunze kwoyedza vogeza, votanga kufamba kuti vasvike kuchikoro bhero risati rarira. Vana ivavo vaiti kana vapedza chikoro voenda kumba vachimhanya kuti vagosvika vachinosakura, kunotsvaga mombe, kutsvaga muriwo nezvimwe zvakadaro.

Vana ivava ndaivadzidzisa ndisina mabhuku nekuti vakanga vasina mari yekutenga mabhuku aidiwa. Ndaidzidzisa chiRungu ndichishandisa mutauro wechiShona nekuti ndaiti ndikataura nechiRungu vana vacho vaisanzwa kuti ndiri kuti kudii.

ChiRungu chavo chaitoda kuti vadzokere kuchikoro che*Primary* kuti vanodzidziswa zvekutanga chaizvo. Mushure mekushingirira kudzidzisa nemwoyo wangu wese kwemakore maviri, ndakatanga kunzwa kuneta mumweya nemupfungwa. Chimwe chakanga chichinditambudza kwaive kushaya doro, zvekuti zvakazoita kuti nditange kutenga mabhurandi ndichisanganisa nezvinwiwa. Nekuda kwekuneta, ndakapihwa mazuva ekuzorora, ndichibva ndatanga kufambira tsamba dzekuti ndishandire muHarare, asi zvakaramba. Saka ndakazongorega basa kwaChiendambuya, ndikatsvaga basa rekudzidzisa mutumakoreji twunongowanikwawo mumaraini edu kuChitungwiza.

***Chidhindo chisina ink***

Mupositori ane magemenzi akasviba anoburuka mugomo reDomboshawa. Ane meso akati piriviri semhiripiri uye anotyisa. Miromo yake yakacheneruka kunge mipimbiri yepwere dziri kutamba pachivanze munguva yejenaguru rechirimo. Mupositori uyu akabata tsvimbo uye ari kuimba chimbo achizvidaira achiti:

*Satani adzingwa kudenga naBaba*
*Zvakanaka Mambo......*
*Mazvinzwa here Mambo kupenga...*
*Zvakanaka Mambo......*
*Ukarega kunamata uchaiona nhamo...*
*Zvakanaka Mambo......*
*Baba imi nhai Baba*
*Zvakanaka Mambo...*

Ini ndiri kufamba nasekuru tichibva kumarinda kwatakaviga baba vangu gore rakapera. Tanga tanoona dombo ratakaisa paguva rababa asi rikazobiwa nevanhu vasina matyira. Chete nzara nekushaya zvinhu zvinoita kuti vanhu vasanduke kuve mhuka iri musango inongoti chero chamuka inyama. Hazvinei nekuti ishumba yaona nungu, inototi ngandibayiwe zvangu asi ndadya, ndapodza nekupedza nzara iri mudumbu.

Mupositori ari kubva mugomo uyu ane mazitambo matsvuku akarukwa neshinda kuita mabhande rimwe rakasungwa mumusoro, rimwe muchiuno. Anoteremuka mugomo zvine mawara kunge achadonha achimhanyira kwatiri. Anosvika omira pamberi pedu achifemeruka onditarisa obva andinongedza nechigunwe chine nzara yakaora nekusviba oti:
"Ndine mashoko edenga newe muchinda."

Ndinomutarisa ndotadza kumunzwisisa. Ndinoramba ndichifamba. Sekuru ndivo vanozoti, "Inyaya yei yamuri kutaura?"

Mupositori uya anoti, "Ndaona mhepo. Ndaona mhepo inonyenama semheni ichitinhira sebhanan'ana pamurume uyu, zvekuti izvozvi kana ndikasamunamatira ari kurambwa nemukadzi akasara achirera vana ega."

Ndinoshamisika nekuti ini handina mukadzi nevana, asi handina chandinotaura nekuti mupositori uyu kutaura chokwadi mataridzikiro ake ari kundityisa.

Sekuru vanoti, "Saka zvoitwa sei nhai munhu waMwari?"

"Ndinogona kuuya nemi izvozvi, nyaya yacho hainetsi asi inoda kukurumidzirwa. Kumba kure here? Kana mukandiwanira huku nhatu ndinonoita munamato nadzo iye murume uyu akadzibata. Ini ndinoramba ndichinamata kusvikira dzafa dziri mumaoko ake. Kana dzafa, mhepo dziri kumutambudza dzinenge dzabva, asi huku idzodzo hadzidyiwi munondipa ndini ndinoziva kwandinodzirasira."

Anotaura nekukurumidza, mukanwa make igutukutu danga renguruve.

"Heya nhai?" Sekuru vanotaura sevanoda kuseka.

"Ndizvo chete chete baba." Mupositori uye anotaura obva azunza musoro wake, achizuzuma.

"Zvino huku hatina, asi kana tadziwana, tinouya tichikutorai kuno kugomo munhu waShe," Sekuru vanotaura vachifamba kubva paari.

"Ndiri pano kusvika mangwana pandinopedza munamato wangu, asi edzai

kuita zvandakuudzai nekukurumidza nekuti ndaona murume aita jambwa rakaipisisa mhani uyu. Kana akanonoka zvese zvaainazvo kubva kubasa, mota, imba nemukadzi zvichabvutwa kwaari. Kurumidza muchinda, ungwarire hupenyu kuti zvifambe. Mweya hautambwe nawo. *Hameni machisi machikosi dhisikosi risina dhisikodhi!* Fambai zvenyu asi mukurumidze kudzoka."

Anofura dzihwa neminwe robhururuka richinoti pazvitombo zviripo pwata. Ndinocheuka ndomuona achigutsurira sekunonzi pane waanotaura naye.

"Ko nhai sekuru imi munozviziva kuti handina mukadzi, mota kana imba – saka munhu uyu ari kutaura aniko?" Ndinotaura nezevezeve nasekuru kuti ndisanzwikwe nemupositori uya.

Asi mupositori uya andinzwa, anobva aswedera pedyo neni obva ati, "Mweya hautambwe nawo muchinda. Uye mweya wakangwara. Iwe unogona kunge usina mukadzi nevana izvozvi, asi mweya unenge watoona mukadzi waucharoora nevana vauchaita. Uri mumashure muchinda. Famba nemweya."

Sekuru vandiitira hutsinye, vave kutofamba vachienda, vachindisiya ndiri munyatwa nemupositori uyu.

Mupositori uya anoita seanoona pfungwa dzangu obva ati, "Chifamba uende muchinda, wave kusiiwa. Asi kurumidza ugadzire zvinhu zvinoda kugadzirwa."

Ndinoteremuka ndichimhanya, zvakare handingati kumhanya, ndiri kutiza mupositori, ndiri kutiza kusanzwisisa zvaari kutaura.

Ndinosvika kuna sekuru ndichifemeruka. Sekuru havacheuke, vanoramba vachifamba.

"Nhai sekuru, uyu munhu uyu a..." Sekuru havandipe mukana wekupedzisa asi vanonditarisa voti, "Asi newewo wave kupengasu nhai Musa?"

Handinzwisisi kuti vanorevei kana vachiti asi newewo wave kupengasu? Handivabvunze, ndinotya kuti vanganditsamwire. Handinzwisise mupositori

asara mugomo ari kuda huku. Handinzwisise hupenyu. Asi kuti ndine humwe hupenyu hwandinorarama ndisingazive hune mukadzi nevana vandisingazive here? Kuti anoreva Juli here? Asika Juli haasi mukadzi wangu, handina kana huku zvayo yandakamubvisira uye handina vana naye. Nyangwe zvake akati ari kutaura zvichaitika, ini kuri kuenda hupenyu hwangu ndakaudzwa namaiguru kuti ndichafa ndisina vana nekuda kwedoro nekusatsvaga musikana asiri wekubhadhara, asi wekudanana naye ndichiroorawo.

Kuti ndine basa randinoshanda asi ini ndisingaone muhoro wacho rekuti ndingatokwanisawo kutenga mota? Ndine mungava nemunhu wandisingazivi here? Kuti kumba kwedu kune ngozi? Ko kana kune ngozi sei ichingotambudza inini ndega ichisiya ana mukoma Hamu vachiroora nana Chengetai vachiroorwa nekushanda mabasa avo?

Asi mupositori uyu anopenga, iyeni chaiye kutengawo mota? Ndiwo musi unobva waguma nyika iwoyo. Asi kuti anga achida kuti muto kwete mota? Nyika ngaindiseke zvayo kuti handina kujaira kubudirira, ndajaira nhamo zvekuti nyangwe pandinosangana nerugare ndinoti ngarwupfuure rwusamire pandiri.

Nguva zhinji ndinoita sendiri kurota. Zvakatanga mazuva aye ndiri kuyunivhesiti pandakambokanganisika. Ndinoita sendinonzwa dzungu. Ndinoita sekuti ndiri kubva mukumuka uye kuti nyika yandapinda mairi itsva mumaziso angu kusanganisira nevanhu varimo. Kuita sekuti nguva dzese ndichangosvika kunge Chigumbukumbu mwana uye wemungano akabva kuhohwa. Handiti Chigumbukumbu akangoerekana avepo, haana kuzvarwa kana kunotorwa kune imwe nzvimbo, asi akangomera sehohwa.

Dai vanhu vaivhunura ndambovhunura hupenyu hwangu, ndihusiye pachitsiga, ndibve mumunhu akandiputira ndisare ndave munhu mutsva anopembera semuswe wemhuru uri mudenga paye painotiza ichiita manyemwe.

Ndinofamba mumashure masekuru ndichiteerera kurira kweshangu dzedu. Tiri kufamba takadungamidzana kunge masoja ari kufora. Motsi, piri, motsi, piri, motsi, piri. Asi patsika remberi handipo panotsika reshure.

"Mweya yakawanda Musa, asi Mweya Mutsvene mumwe chete uye ndewaMwari. Hauite zvetsvina." Sekuru vanotaura mushure mekarunyararo kanongonzwika shangu dzedu dzichitsenga maputi etutombo turi mumugwagwa.

Asi nyangwe vadaro, handivanzwisise. Vari kureva here kuti mupositori uya haasi kutaura zvaMwari? Vanoreva here kuti nekuda kwekuti gemenzi rake rakasviba, nzara dzake dzine tsvina, iye pachezvake ari kunhuwa muviri zvese nemukanwa saka haangaite munhu waMwari? Ko inga Johani Mubhabhatidzi aiita mazuva ari murenje achidya huchi nehwiza? Ndinotura befu. Pfungwa dzangu dzinosundana nekupishunuka semakore ekunze kuri kuda kunaya mvura yakasimba, asi kungoti chete mupfungwa dzangu hakunaye.

Mupfungwa dzangu miti, uswa nemaruva zvakasvava kare mazuva andaive jaya ndichaenda ku*Sunday School* nepaye ndichatamba naGeorge Nyimo wataiti Jijo. Handizivi kuti mvura yaisidiridza pfungwa dzangu yakazotiza ichiendepi. Ndave nemakore kusina mvura, kusina kunaya mupfungwa dzangu kana muhupenyu hwangu. Ndiri ivhu riri mugwenga rinofambiswa nemhepo ine hasha, mhepo inopisa. Mandiri munorarama zvin'yavada nenyota chete chete.

Ndinonzwa kuti dai ndaenda kure neni, kure nenyika ino ina sekuru, mapositori, Juli, mukoma Hamu, Hazvi, Teki, maiguru, amai nehama. Pamwe ndinonzwa kuti dai ndirini ndakafa panzvimbo yababa vangu. Chete ndinoziva kuti ndaizosuwa doro ndave muvhu zvekuti ndaigona kumuka ndave chipoko chinenge chichitsvaga doro. Chipoko chinonwira zvidhakwa doro razvo. Ndinombotyira mukanwa mangu munoda doro kuti kana paye ndafa ndafushirwa paye ivhu parinenge rave kupinda mumuromo, nzeve nemaziso ndicharwadziwa nekushaya doro.

Pamwe ndinonzwa kuti dai ndaenda zvangu kubhawa redu kwaChikwanha, kuna Mai Maria, Resident Poet namudhara Jimu. Asi iko zvino handidi kuenda kunonwira doro pedyo sepaChikwanha. Ndinoda kuenda kure kwandinotaura nemiti nemaruva tichiseka nekufara pasina anotsvaga kufungisisa nekuongorora mashoko nekuchenjera. Ndinoda nyika iri kure kunge yemubhuku kana mungano, kwandinoona vanhu vatsva vagondiudzawo nezveko ndigoshamisika.

Asi panyika iri kure apa handidi kuenda kuJerusarema musha wakanaka unoimbwa nevanhu vekuchechi. Jerusarema ndinoritya. Guta raMwari risina rima, misodzi kana kurwara. Handisati ndagadzirira kusangana naMwari. Ndinotya kuti kufa kwangu kuchandityisa. Kufa kwangu ndinofunga kuti kuchandityisa zvekuti ndichamuka pandinenge ndafira ndikatiza kutya kuenda kudenga kunotongwa nekuti ndinoziva kuti ndiri wekuGehena.

Ini nyika yandinoda yakafanana nenyika inotsvagwa naJuli. Juli anoti aneta nekungogara mumba yavo naRichard ega. Juli anoti kana kudya kana kurara kana kuona TV kunopedzisira kusisanakidze, kwave kurwadza senhumbu isiri kuda kuzvarwa. Handizivi kuti nhumbu iri kuda kuzvarwa kana isiri kuda kuzvarwa inoita sei nekuti ndiri murume. Handidi kubvunza Juli nekuti haafarire mibvunzo uye haana mwana. Anongoda iye kuti akuudze zvaanenge achida kana kufunga. Juli anoda kuteererwa, ndinofunga nekuti ane zvitunha zvizhinji zvaakaviga mumakuva ehupenyu hwake.

Juli anenge mukati mebhachi remutikitivha, haungazive kuti munei, mune pfuti ngani, magirazi, zvinyoreso, midzanga yefodya, kamera yekutora mapikicha nezvimwe zvinyi.

Juli ndipo paakasiyana naHazvi. Hazvi haataure, handimunzwisise. Ane maziso manyoro anenge emunhu ari kuda kuchema. Ndanyepa, maziso aHazvi anenge maziso emombe yakafa. Mombe yaunoona musoro wayo wakaiswa mubhucha uchitengeswa uye rurimi rwayo rwakabudikira kunze zvishoma. Maziso asina hupenyu, anenge mvura yakajenga kare kare mubani.

Ndinototya kuti kana ndikaroora Hazvi angangogara achichema. Anenge munhu uye ane zvakawanda zvakaitika zvaasingade kuti ndizive. Hazvi akasiyana naJuli nekuti haataure. Anenge dombo rapotsa shiri rikasvikowira pandove yemombe nyoro. Hakuna kumwe kwarinokunguruka richienda. Rinongoti pwata, robva raputirwa nendove.

Kana ndina Hazvi tinogona kungogara takanyarara iye ozongosimuka oti, "Ndave kuenda Musa." Hatina nyaya ini naHazvi, uye kana nerudo handifunge kuti ruripo pakati pedu. Tinenge mativi maviri ebhandi ari kuramba kusangana pachiuno.

Kazhinji kana Hazvi akati ndave kuenda, ndinonzwa kufara zvekuti handimboswera ndichibvunza kuti, "Ko unomhanyirei?" Ndinofara nekuti ndinenge ndasunungurwa. Handina nyaya naye, naiyewo haana nyaya neni. Takangodanana nekuda kwevanhu vakangwarisa vanenge maiguru. Asi chokwadi chaicho ndechekuti hapana rudo.

Rudo rwangu naHazvi chidhindo chisina *ink*. Dai akangondiramba, asi ndinozviziva kuti nekuda kwamaiguru haambondiramba anongoramba achingonzi muchajairirana zvenyu. Asi maiguru havazivi kuti tayi rebhasikoro haringaende pamota nekuti harisi repo. Inga wani Macheso akaimba kuti, "*Pabva zino pasara vende chero ukatenga regoridhe ziva harizi repo.*"

Asi mupositori uya anga achidei? Chokwadi chega chabuda uye chandawirirana nacho panyaya yemupositori kwandiri chabuda muchimbo chaanga achiimba chekuti, "Ukarega kunamata uchaiona nhamo..." Mwari vakataura neni kare ndichiri ku*Sunday School* kuti ndinofanirwa kuvanamata nekuvateerera. Iko zvino ndichitarisa shure, ndinoona kuti mazuva eSunday School, ave mazuva akare kwazvo asi shoko raMwari rakasiya mbonje mumweya wangu.

Ndine chitsvambe. Ndinozviziva ndega pakavanda pemwoyo wangu kuti ndinofanirwa kunamata nekuraramira Mwari, asi nyika nenyama yemuviri wangu kunyanya mukanwa mangu munoda doro zvanditambudza. Ndinonzwa saJona wemuBhaibheri, ndiri kutiza Mwari asi handifunge kuti ndichabudirira.

Chimbo chemupositori uya chinodzoka munzeve dzangu asi panga pachinzi Satani pave kunzi Musavhaya. Vanhu vashoma vanondideedza nezita rangu rese vazhinji vanongoti Musa. Chimbo chemupositori chadzoka chiine mawungira. Ndinotya. Handizivi kuti zviri kubva kupi uye zvichaperera kupi. Zviri mupfungwa dzangu here dzakanzi nemupfanha uya Resident Poet wepabhawa repaChikwanha, "Mukoma dzenyu pfungwa ndicho chikochikari chebenzi chinomira nekuhakira."

Ndinovhara nzeve dzangu, asi kuimba hakusi kubva kunze, kuri mukati, kwakavharirwa kunge nhunzi iri kuimba iri mubhodhoro, asi kuimba kwayo hakusi kuimba kwekufara, kuimba kwekuchema kunge mariro:
*Musavhaya adzingwa kudenga naBaba*

*Zvakanaka Mambo......*
*Mazvinzwa here Mambo kupenga...*
*Zvakanaka Mambo......*
*Ukarega kunamata uchaiona nhamo...*
*Zvakanaka Mambo......*
*Baba imi nhai Baba.*
Chimbo ichi hachiende. Chinoramba chichidzokorora kusvikira ndave kutya. Chete ndagara ndichingotya. Ndinoona apa ndave kuzopenga nekuti ungadii nemhezi inovavira mukati, mhezi inovavira mumatumbu?

***Kudenga***

Ndakarota ndafa. Ndakafa ndakadhakwa. Ndakafa kufa kunonyadzisa nekuti bhurukwa rangu rakanga rakanyorova neweti. Takanga tadhakiswa neimwewo shasha yakanga yauya pakabhawa katainwira paChikwanha ikati mukoma wayo akanga afa saka ndiyo yakanga yasara kuti itore imba, mota mbiri, mari nechitoro chemabhuku nemapepa. Shasha iyi yakabva yatovimbisa vamwe vanhu vaive mubhawa mabasa kuchitoro chayo chemabhuku chakanga chasiiwa nemukoma wayo.

Muchinda akatenga doro zvemweya wetsvina mhani iyeye. Ndinoona zvaishura *kufa* kwangu. Vanhu takanwa kusvikira tatarisa doro nemaziso nekuti pakanga pachisina pekuti ripinde. Uye, kekutanga muhupenyu hwangu ndakanzwawo kufinhwa nedoro, asi nekuda kwekuti doro itambo inongoramba ichikukakata nyangwe iwe usisakwanise, takangoramba tiripo kufanana nenhunzi inomhara pane manyuchi yopedzisira yanamirapo, yofirapo.

Hapana akamboita mubvunzo kumuchinda wekudhakisa vanhu uyu kuti iye mukoma akanga afa uyu akanga atovigwa here. Paifanirwa kuwana anobvunza kuti ko mufi uyu anga asina mukadzi nevana here uye kuti vaisara vachidyei, vachibatana nei.

Vakangogona kubvunza mutupo wake ipfambi dzakanga dziri mubhawa dzakazenge dzongomudeedza sekuti dzaive dzamuziva makore maviri apfuura. Aive ongonzi,"Pamberi naSeke!" Vamwewo vachiti, "Mhofu ndiwoka unonzi mukono uyu...Mari iri ti pana Seke akanaka kunge keke." Ndakaona kuti nhetembo dziri muvanhu chokwadi zvekuti isu vamwe taive

neshungu dzekuve vanyori taitofanirwa kugara muvanhu. Uye kana Resident Poet akatozonyora nhetembo yaSeke akanaka kunge keke.

Mukurumbidzwa kwaiitwa Seke nekunaya kwaiita doro, ini pane chakandiudza kuti takanga tichinwa mari yemufi akanga asati atombovigwa, akanga akatounganirwa vanhu vachiri kuchema.

Asika nekuda kwekuti taida doro, huro dzedu dzakanga dzichichema nenyota takangoisa pfungwa dzehuro dzedu mberi kuti dzive pfambi dzinonwa doro nemari yemunhu afa, iye asati avigwa. Huro-pfambi dzakange dzave pombi dzinodira mvura mumadhiramu. Saka takanwa doro sehove dzinonwa mvura. Takanwa zvekuti vamwe vakarirutsa nemumuromo nemumhuno. Takanwa vamwe vakazviitira weti. Vamwe vakarwa, vamwe vakarara mubhawa vachiramba kuenda kudzimba dzavo.

Nekuda kwedoro remuchinda wenhaka uyu randakanwa paChikwanha, ndakafa ndiri chikorobho chakaguta nemuto wedoro rekudhakwa. Dai chikorobho chandakanga ndave chakawana akasvina, ndinofunga kuti mabhagidhi maviri aizara.

Ndakasara ndoenda zvangu kudenga asi ndatozvitonga kare nekuti mweya wangu wakanga usisina kudhakwa, ndave kufunga kutiza kwandaiita Mwari.

Chinhu chimwe chete chandakangofarira ndechekuti pandakafa nyama yangu yakasara pasi, saka kudhakwa kwangu kunhuwa doro neweti yandakanga ndazviitira zvakasara pandakanga ndafira. Kana neronda raive pahuma pangu pandakanga ndahedhwa nemusoro nechimwe chimuRasta mubhawa ndakanga ndisisarinzwe.

Ndakasvika kudenga ndikasangana naSimon Chimbetu aine mutumwa waaitaura naye.

Kudenga kune rumwe runyararo runofadza mweya. Hakuna marara nekuti vatumwa havadye mafuriziti nemaputi vozorasira mapepa pese pese kana kurasira zvigusvani zvefodya pese-pese sesu. Hakuna kana zvipepa zvemakondomu zvatinongoona zvakavhurwa zvakarasirwa munzira. Kudenga hakuna tsvina uye hakuna chapa.

Kudenga kwakanaka kudarika mukati mendege. Kune mhepo yakasurudzwa, yakasiyana nemhepo dzatajaira kufema mumabhawa topedzisira tave nemaziTB ekuti ukakosora unenge uchasvipa tumedu twemapapu.

Kudenga kune huswa hwakanakisisa hwakachekererwa zvakati chechetere. Hwakachekwa zvakanakisa asi handifungi kuti kucheka kwemichina ini nekuti ikoko kwakanyanya kunaka. Huswa hwekudenga hwakanakisisa zvekuti ukatsika pahuri hunodzikira pasi muhutepfetepfe, asi ukasimudza tsoka yako hunosara huchivhara paye panga padzikira. Uye mutumbi mutsva wemweya waunenge wave nawo kudenga hauremi kana kurwadza semitumbi yedu yepanyika yatinodhakisa, yatinopaka sadza nezvimwe zvakawanda. Saka muchinzwa kuti vatumwa vanobhururuka. Vanobhururuka nekuti vanenge vave mweya, vari mumweya, vachidya zvemweya nekuita zvemweya zvinofadza mweya, zvinofadza Mwari nekuti Mwari mweya!

Ndakafara kuona Simon Chimbetu, asi handina kukwanisa kuenda kwaari nekuti ndakanga ndine zvaifanirwa kuitwa kwandiri kuti ndizive kuti ndiri kuenda kurutivi rwupi denga neGehena. Sekunzwa kwandakaita ndaifanira kupfuura nekugedhi kune munhu ane bhuku remazita kuti atarise zita rangu kana ririmo, ndopinda kudenga kana kuti ndoenda munzvimbo iri kunze kwedenga ndichimirira kutongwa.

Nyangwe zvangu ndakanga ndisati ndaziva kwandaifanirwa kuenda, hutsi nekuzhamba kwevanhu kuGehena ndakakunzwa kukandizadza mhezi dzekutya mumweya wangu wese. Ndega ndakangoziva kuti vanhu, kana kuti rega nditi mweya yevakanga vachizhamba nekubowa semombe vakanga vari kunzvimbo iye inotyisa kuGehena.

Kana wave kudenga unenge wave nekumwe kuziva zvinhu kunoshamisa, zvizhinji haudi kuti utsanangurirwe. Ndakasara ndoona nekunzwa zvese zvandaiona asi ndakanga ndaruza, ndave derere. Kudenga chakwakaomera ndechekuti hakuna vanhu vekukupesva, kukunzwiririra kana kukupa manyemwe zvingaite kuti unzi uri kufarisa nekuda kwekuonererwa. Unenge wave iwe setsoka yabuda mubhutsu, ikazobuda musokisi.

Ndaive nechokwadi chekuti ini kwangu kwandakanga ndiri munzira kuenda kwaive kuGehena asi ndakange ndangopfuudzwa nekudenga kuti ndione

zvakanaka zvandakanga ndaramba ndichiri mupenyu.

Ndakafunga chimbo chamudhara Manyeruke achiimba ane gitare rake neyunifomu yake yeSalvation Army yakachena, yakachiswa naMai Manyeruke achiimba akavhara maziso achiti: *Makadiiko kundiudzawo kuti Jesu ane makomborero?* Vanwe vobva vadavira vachiti: Takakuudza ukaramba, makomborero apfuura.

Mutumwa akanga achifamba naSimon Chimbetu akanga achiti, "Simon tarisa zviri kuitika pasi."

Simon akati, "Ndakatarisa mukoma."

Simon haachinje kutaura kwake kwaaiita achiri panyika. Kutaura kwakanyorovera kuye ndiko kumwe chete kwaanongoita nazvino. Zvikanzi nemutumwa, "Uri kuonei?"

Simon akati ndiri kuona vanhu vari kutamba nekufara vachinwa nekudya. Zvikanzi nemutumwa, "Ndizvozvo chaizvo sepamazuva aNoah vari kudya nekunwa, vari kutenga nekutengesa. Vamwe ndivo vari kutengesa miviri yavo, asi unoziva kuti vari kufadzwa nei here Simon?"

Zvikanzi naSimon, "Handizivi mukoma, vari kufadzwa nei?"

Ipapo mutumwa akaita seadziura nzeve dzaSimon pamwe chete nedzanguwo. Tese takanzwa pachirira, *"Dzandipedza Mafuta,"* zvekuti ndakamboda kutamba zvikaramba sekubikira sadza muchipunu. Ndakazoona kuti kudenga kune kamwe kakuparadzaniswa kezvinhu zvepanyika nezveko. Zvekuti nyangwe ukaona nekunzwa zvaikufadza panyika unenge usisina mweya nazvo. Kudenga kunorumbidzwa Mwari nemazwi mazhinji.

Kudenga kune nziyo dzeko dzisiri *Dai ndakadzidza, dai ndiri memba*. Kune mafaro eko anonhuwirira kunge maruva, mafaro ane furu, anotutuma nekupfachukira! Ndakaaona nekuti ndakaratidzwa mambo uya ainzi David ariko achiri kungoimbira Mwari nekumuridzira zviridzwa achimurumbidza. Kufara kwaDavid nevamwe vatumwa vairumbidza Mwari kwakandiratidza kuti anonzi mafaro nevari panyika mafufu emafaro evari kudenga.

Mutumwa akati, “Simon, vanhu vachiri kufadzwa nezvawaiimba nekuridza.”

Simon akatsikitsira pasi akati, “Asi nguva yareba mukoma ndabva panyika.”

“Ndinozviziva hangu, asika ndiyo nhaka yawakavasiira ipo pasi apo zvekuti vachiri kungokunamata nekunamata nziyo dzako asi iye Mwari aripo vasina han'ya naye. Handiti Mwari vanoti usave nevamwe vamwari kunze kwangu uye usazviitire mufananidzo wakavezwa wechinhu chiri kudenga, panyika kana mumvura, usazvipfugamire kana kuzvishumira?”

“Maita zvenyu mukoma. Mufunge ndiyo nyaya yandanga ndichitaura naJohn Chibadura iyoyo mukoma kuti dai takangowana nguva mukufadza kwedu vanhu yekuudza vanhu ivavo kuti vanamate Mwari.”

Mutumwa akati kuna Simon, “Asika nguva wakaiwana pawakarota wafa paye ukazoimba chimbo chiya chekuti, ‘Rokwe rangu remavara chengetai.’ Mwari vakanga vatotaura newe paye asi vanhu vanongonakidzwa nekutevedzera mashoko asi vasingade kudzamisa pfungwa dzavo kuti vamarongedze muhana dzavo.”

“Ichokwadi ichocho mukoma. Kana mashoko acho ndichiri kuaziva kuti aiti:
*Asi rokwe rangu remavara chengetai*
*Nokuti ndiri mushishi kukumbira kuvatongi*
*Kuti vandipe gwara ndidzokere kwandakabva*
*Nokuti ndakasiya vana vangu vese*
*Ini ndasuwa mwana wangu gotwe...*”

“Unozivei Simon?” Mutumwa akabvunza.

“Taurai zvenyu mukoma ndakateera.”

“Vanhu vazhinji vanokanganwa kuti, Mwari mukuru kupfuura munhu. Munorwireiko naye nhai Simon? Sei muchifunga kuti ndiye bharanzi imi ndimi makangwara?”

Simon akapindura nezwi rakapfavisisa sedonje, “Iyoyo ndiyo hameni mukoma, asi tine nhamo panyika mukoma yekuti zvakanaka zvinoda Mwari

tinozviziva, asi tinoteerera nyama dzedu, tinoita zvinoda nyika nevanhu vari munyika. Simba nembiri zvinopiwa kuna Mwari nesuwo tinozvida."

Mutumwa akati kuna Simon, "Asi iye munhu uyu ndiri kuona kuti wamuziva." Simon akati, "Ndinomuziva nekuti aiuya zvakanyanya kwandairidza achinditevera. Ndivo vataiti vatsigiri vakuru ava zvekuti pamwe taitovakwazisa nemazita tiri pa*stage* kana kutoita kuti vapinde mahara patairidza."

Mutumwa akati, "Zvino afa, asi nyangwe anga achiziva kuti akasikwa naMwari anga achinamata doro, madzimai nemabhendi. Asi iko zvino tanzi aite semunhu anga achirota hope, adzokere pasi awane mumwe mukana wekurarama."

Simon akati kwandiri, "Shamwari waita rombo rakanaka nekuti wapiwa gwara rekuti udzokere panyika kwete nekuti panyika pakanaka kupinda kuno, asi kuti wawana mukana wekunogadzirisa hupenyu hwako nehwevamwe vanhu pasi. Isu tichiri kuno hatisati tatongwa nekuti Kristu haasati adzika pasi kuti nyika igume. Asi tiri kungokungura nekuti kumirira kunorwadza, uye unofunga nguva yese yawaive nayo panyika."

Handikanganwe mashoko andakaudzwa naSimon ndisati ndazopepuka. Zvakanzi naChimbetu, "Musavhaya, zvese hazvina maturo. Kuve nemari kana kusave nemari. Makwidza kana materu. Kutsvuka kana kusviba, nekuti kutsvuka kana kusviba zviri paganda. Hazvina maturo kunaka pachiso kana kushata nekuti munhu nehunhu hazvisi pachiso. Kana naMwari havatarise chimiro kana chiso chemunhu, asi zviri mumwoyo. Hazvina maturo kuzivana nevari panzvimbo kuti usvetuke mutsetse kana kushaya waunoziva. Kana ukasvetuka mutsetse, uchasiya mari kana hunhu hwako kune vakusvetutsa. Hazvina maturo nekuti tese varombo nevapfumi tinofa, uye kudenga hakusvetukwe mitsetse.

Hazvina maturo kuvigwa mukasiketi kunge mambo kana musaga kunge kiti, hazvina maturo zvese nekuti tese tiri manyowa enyika, uye kana wafa hauzvione kana kuziva kuti wavigwa pai kana sei. Ivhu kuvhu, guruva kuguruva.

Hazvina maturo kukudzwa uchinzi shefu kana kutukwa uchinzi imbwa

nyangwe usina muswe sembwa. Kukudzwa kana kushorwa nekusemwa mafungiro nemaonero evanhu panyika, chikuru kuti Mwari vanokuona sei, uye vanofungei newe. Kune vakapedza hupenyu hwavo hwese vachitsvaga kuonekwa nekudiwa nevanhu vaivasema, asi hazvina chazvakashandura. Kune vanhu vakaba mari zhinji vakatenga mota nedzimba, asi pamari yese yavakaba pakashaya yakavakaisa parutivi kuti igotenga hunhu kwahwo. Kune vaishaya vachinanzvwa maronda nembwa saRazaro, asi vaivasema vakazongofawo. Kune vakatyiwa pamabasa vachinzi shefu, asi hushefu hauna kuvatevera kurufu. Pavaitonga vari pakazouyawo vamwe. Kare haagare ari kare, uye nezuro haasi nhasi!

Hazvina maturo kufamba mbiri, kupihwa mazita nekunamatwa nevanhu nechikonzero chekuti unoimba. Kana bhendi rapedza kuridza uchaona kuti vanhu vaye vanga vakakuunganira inhunzi dziri patsvina. Kana wapedza kuridza, vachadzvamuka, iwe ugosara wega, waneta uchinzwa kushandiswa nekuti waimbiswa chimbo chimwe chete kashanu kusvikira wafinhwa.

Uchaona kuti kuramba uchingoimba chimbo chimwe chete nekuti ndizvo zviri kuda vakuunganira kunorwadza kusvika pamongo. Uchaona kuti nyangwe vanhu vabhadhara kuti vakuone, unenge wave kuimba zvekufadza vanhu vakupa mari, asi sepfambi unenge usingafadzwe nezvauri kuita.

Hazvina maturo kani Musa kufamba mbiri nekuzivikanwa nekuti kuzivikanwa nekupihwa mazita ndezvevanhu nenyika, hazvisi zvaMwari. Tingafambe mbiri, tikadya mari imwe tichifurisa madzihwa, asi hupenyu hwedu hunongoramba huri buri rinopinda nemhepo kana tisina Mwari. Tinoita zvatinoita panyika kupanana mazita kubhora, kumabhendi nemunzvimbo dzatinonwira, tinotengerana nekutengeserana, kudanana nekurambana asi nyangwe tikawana zvatanga tichishaira hope, kana tave nazvo tinoona kuti taichemera kudzidzisa nguruve kuimba.

Tingawane zvese zvatinoda, asi matiri mune dendere rinofanirwa kugara Mweya waMwari. Tinokundwa nananyamututa vanokungurutsa bhora ravo rendove vachiziva kuti vanoda kukandirira mazai imomo kuti rudzi rwavo rusarove, asi vafe vachizvarwa vamwe. Musa, hupenyu hwako inhandare yendege, asi iri kumhara ndege here kana kuti nhunzi?"

*George*
Unoziva, zvimwe zvinhu zvatinoda kugadzirisa takura zvinenge zvakakanganisika kare. Dai ndainzi ndinoroora, hazvaiita kuti ndiroore Rudo nekuti zvakanga zviri zvekudzidzira kunyenga, zvekungotiwo unzi une musikana. Asi mazuva acho ndakambofarawo pamwe chete nekunyaririrawo kana vandaitamba navo vakataura nyaya yangu naRudo.

Asi kana nanhasi ndinombomufunga kana ndiri ndega. Ndinomufunga kuti dai takaramba tichidanana pamwe ndingadai ndisina kuzoda doro ndikariroora. Ndinomufunga nekuti nyangwe mukudanana kwehudiki ikoko, ndinoona sekuti rudo rwedu rwakanga rwune mukana wekukura nekukukumuka.

Inga wani paye tiri kuchikoro muchinda mumwe ainzi Mike akadanana naAnne vari mufomu yekutanga vakatozoroorana vapedza chikoro uye nanhasi vari vese vatove nevana vavo vasikana vatatu vakanaka samai vavo. Saka hakusi kwese kunganzi kutungana kwembudzi.

Neniwo panaRudo ndakarasikirwa nemukana kunge huku yasangana nehwiza isina makumbo ikaramba ichizvibvunza kuti irombo rudzii raitika kwandiri, asi painenge ichiri kuzvibvunza, panobva pauyawo shiri inongosvika ichinonga hwiza iye nekuenda.

Rudo ndakanga ndamunyenga netsamba yandakatumidzira neshamwari yangu yainzi George. George Nyimo. Iye George akazongofinhwa nedoro akandisiya ndichidhakwa ndega, ndichizviuraya. Ndiye munhu akandiita kuti ndirege kuenda ku*Sunday School*. NaGeorge ndakatsiva *Sunday School* ne*slug* ne*flipper*.

Hanzvadzi yaGeorge yaive mudzidzisi, saka paakachinja chikoro, akabva angoendawo naGeorge, hatina kuzomboonana asi George akanga andidzidzisa kuba mari kumba nekuraira doro. Nyangwe pandakazorohwa naamai kuti ndisadanane naRudo nekutamba naGeorge, ndakanga ndatokanganisika kare. George akazosara oenda zvake asi akanga apedza kundipenda nependi nhema.

George aiti kana ukanwa doro unogara wakachenjera kudarika vanhu vazhinji. Asi ini handizive kuti iye George sei aigara nasisi vake. Handizive kuti vabereki

vake vakanga vari kupi. Uye sisi vake nyangwe zvavo kuchikoro vaitaridzika semudzidzisi kwaye, misi yeMugovera vainwawo doro zvekudhakwa semunda warara uchinaiwa nemvura hobvu. Ndaiti ndikaenda kumba kwana George nemusi weMugovera, ndaigona kuwana sisi vaGeorge vakarara pa*sofa* vakadhakwa. Ndaiwana vakarara zvinonyadzisa, zviye zvekuti hembe dzinenge dzakafuguka, uye vhudzi rakangoti nyandu serebenzi.

Doro rangu rekutanga ndakarinwa mumba mana George, asi raivava saka handina kunyanya kurifarira. Raive mubhodhoro raive nekamudhara kari kukanda nhano sekanopenga rakanyorwa kuti Johnnie Walker. George akanditi doro irori ndiro rainwiwa nasisi vake Muzvare Nyimo.

Ndanga ndiri panyaya yemusikana wangu wekutanga. Nyaya iyi yakanga yatangira munzira yekubva kuchikoro. Rudo naPrisca vaifamba vari pamberi pedu. Vasikana vataingozivawo zvekungomhoresana navo, asi pasina kana dzimwe pfungwa nekuti taive vadiki, taive giredhi sevheni.

George ndiye akatanga, “Gero iro rinokuda unombozviziva?”

Hana yangu yakangoerekana yati mwau, nekuti izvi zvinhu zvandakanga ndisina kuronga kana kugadzirira kunzwa. Nyaya dzevasikana kwandiri dzaive kure senyika dzatinongonzwa kuti dziri kumusoro-soro kwakatangira nyika dzinogara dzakabatwa nechando.

“Gero ripi nhai Jijo?” Ndizvo zvataimuita.

“Iro riri pamberi iro?”

“Adhala Jijo magero mavirika aya. Wamuri kutaura ndeupi imimi?” Ndakapindura ndichiedza kumbovaraidza nguva uye ndichifunga kuti ndingambowana kanguva kekugadzikana.

“A-aa nhai Musa, akafitana newe pavaviri ava ndeupi?” George akanditswinyira ziso. Zvekutswinyirana maziso izvi yaive mitauro yevanhu vanoziva zvevasikana zvakanyanya. Asi ini apa, zvakatondiwedzera kuvhiringika. Zvaireveiko? George akanga achinditinha semombe kuti ndipinde mumufaso.

"Ibva apa Jijo, hapana wandine nyaya naye apa." Ndakataura ndichida kutiza nyaya. Ndakabva ndadonhedza mabhuku angu kuti George asiyane neni.

"Aripo ipapa wandinoziva nekuda kwekukutarisa kwaanoita. Asi iwe hauzvione?" George akanditswinyira ziso zvakare apa achindibatsira kunhonga mabhuku angu. Ini handina kunzwisisa kuti aitaura chii pakuramba achinditswinyira ziso kwaaiita.

Ndipo painetsa hushamwari hwangu naJijo ipapo, iye akanga ari pamberi chaizvo pamusoro pezvinhu zvakawanda. Ndiye akanga andidzidzisa kuti kana ukanhonga mari haufanirwe kuenda nayo kumba uchinoti ndanhonga mari wobva waipa kuna amai.

Ndakambonhonga *$1* ndiina George. Mazuva iwayo *$1* yaive mari yakakura chaizvo zvekuti kana kuti uidye nezuva rimwe chete igopera zvairamba nekuti zvinhu zvakafanana nemabhisikitsi zvaiita ma*10 cents*.

Takaita svondo tichiidya mari iyoyo zvekuti takapedzisira tave kutenga masiwiti ainzi maniga tichiita ekutemana nawo. Ndakanga ndave kutya kuti kana Mugovera ukazosvika ndichiine mari, ndaigona kuzorohwa kumba.

Amai vaisada kuti munhu achengete mari yekuti kana vakamubvunza kuti waiwana kupi agotadza kupindura nekuti vaiti hapana chataidira mari nekuti tii tainwa tichitosiya chingwa, uye sadza taidya tichitonorasa rinenge rasara mubhini.

Amai vaive vakaoma panyaya idzodzo nekuti vaiti kana vakakutuma kunotenga chinhu kumagirosa, kana padzoka chenji waifanirwa kusvika uchivapa pamwe chete nezvavanenge vakutuma. Kana ukaita sewakanganwa ukada kuzovapa pava paye nyaya iyoyo yaigona kukupinza panguva yakaoma.

George ndiye zvakare akanga andidzidzisa kuputa fodya, asi ini handina kuwirirana nayo mazuva iwayo. Ndinofunga kuti mapapu akanga achiri matete. Asi dai ndaive mubereki, George handaimubvumidza kutamba nemwana wangu. Asi apa, ndiye akanga ari shamwari yangu, asi ndinozivawo kuti kana dai mai vakaziva kuti ndinotamba naye uye kuti ane hunhu hwakadaro, vaisamubvumidza kana kusvika pamba.

Ndakamubvunza ndikati, "Jijo, musikana kana achikuda anokutarisa sei?"

George akandiseka zvekuti ndakazvituka kuti ndakanga ndambobvunzirei mubvunzo iwoyo, achibva ati, "Musa, uchiri mumbishi nhai?"

"Mumbishi? Nei wadaro nhai Jijo?"

"Nekuti hazvisi zvinhu zvakaoma kuona mumaziso emunhu kuti ari kukuda here kana kuti kwete." George akataura achipukuta tumisodzi twakanga twajenga mumaziso nekuda kwekundiseka. Akabva akwiridzira tudzihwa.

"Saka iwe hausi kuda kundiudza kuti ndinozviona sei here nhai Jijo?" Ndakabvunzawo zvemunhu ari kuzama kunzwisisa zvinhu zvitsva.

"Handingakuratidzeka ini nekuti handikude, asi ukaenda kumusikana wandiri kukuudza ari pamberi pedu uchazviona."

"Asika vaviri nhai Jijo akomana, saka ini wangu wacho ndeupi?" Kutaura chokwadi ndakanga ndichitya zvakaoma. Ndakanga ndave kutonzwa mudumbu mangu kuita kakurwadza nekutya.

"Iwe akafitana newe haumuone here?"

"Prisca here?" Ndakataura Prisca nekuti pamwe aizoita n'yore kuti nditaure naye nekuti akanga akapfupika sechidhori.

"Unopenga here Musa, ungafitane nekasikana kakapfupika kunge kanofamba kakapfugama aka! Prisca haatumike nesadza revanhu vari kumunda nekuti nekuda kwekupfupika kwake rinosvika razara tsine nedova."

"A-aa Jijo unotsvinyira shamwari ungabva wamudarowo here? Saka uri kureva Rudo nhai?" Rudo aive murefu kwandiri, uye aive nemaziso anomhanya-mhanya zvemunhu akangwara. Nguva zhinji aigara achitsenga bhabhurigamu, uye aitamba bhora revasikana ari iye keputeni.

"Ko mumwe achiripo kana tabvisa Prisca ndianiko? Ndosaka uri dofo resamhu, ungabva watadzawo nezviri pachena izvi?"

"Aiwaka Jijo chirega kundiwanzira. Saka wati anondida here Rudo?"

"Saka uri kuda kuti ndikuudze kanganiko nhai Musa kuti iye Rudo wako?"

Ndakambonzwa muviri wangu kupisa. Zvevasikana izvi amai vakanga vambotaura neni pamusoro pazvo vakati handidi kumbozvinzwa. Saka apa hana yangu yakanga yave kurova kuti ndave kuita misikanzwa.

Ndakati kuna George nenzwi rine kakubvunda, "Asika Jijo, inini handisati ndave kuda musikana?"

"Maiwe-e." George akapwatika nekuseka. "Kacheche kamai kari kutya kuti mhamha vako vanozoti kudii?" George akandishora zvakandirwadza.

"Aiwa, Jijo,unofunga kuti ndingatye mhamha here ini? Handiti havapo pano? Saka kuti ndanyenga musikana vanenge vaudzwa nani? Handisi kutya ini." Ndakanyepa zvekuti ndinofunga kana naGeorge akazvinzwawo, asi semunhu akanga ari kundisaidzira munyaya, haana kuda kundijorojodza.

"Kana usingavatye chinyenga musikana uyu!"

"Saka ndinomunyenga ndichiti chii?"

"Musa, rega kuita zvinhu pachibharanzi mhani. Enda kwaari womumhoresa wotarisa maziso ake, uchaona kuti anenge achiti chii?"

"Jijo shamwari ndiri kutya ini!"

"Musa, inga wani uri kubva mukuti hautye manje manje so, ko zvaita sei?"

"Shamwari kungoti handingabva ndangomuudza nhasi kuti ndinomuda, ndanga ndisingazive kuti anondida, saka zvandave kuzviziva ndichamuudza kuti ndinomuda mangwana kana tave kubva kuchikoro."

"Asi uri kutambisa nguva nechanzi mhani Musa."

Ndakaramba ndakanyarara. Mumusoro mangu pfungwa dzakange dzave

kupingana ndare nekuda kwekuvhunduka nekusaziva kuti ndoita zvipi. Pfungwa dzangu dzakandiendesa kuna mai vangu, ndichibva ndatowedzera kutya.

Ndichiri mupfungwa dzangu, ndakazongonzwa George ave kuti, "Rudo, mirapo, Musa anoda kutaura newe."

Ndakaita semunhu adzurwa mwoyo iye ari mupenyu. Ndakabva ndangodikitira nekupera simba ipapo. Kana *satchel* yangu yakabva yandiremera zvekuti ndakaidonhedza.

Prisca naRudo vakabva vamira kufamba, ndokucheuka, vachibva varovana maoko vachiita kachikwee kakandiita kuti ndinyare.

"Nhai George unoti Musa anoda kutaura neni kuti iye haana muromo here?" akanga ave Rudo manje uyo. Ndakabva ndatowedzera kugwamba semuto wematumbu warohwa nemhepo.

"Anawo zvake, asi ane nungo dzekutaura, saka anga ati ndimubatsirewo kukudeedza."

"Horaiti, ari kudei?" Rudo akabvunza achibata muchiuno zvekuti dhirezi rake rekuchikoro rakaita kakusimuka zvishoma kurutivi rwaakanga abata.

"Miraka ataure ega," George akabva angondisairira munyaya yandakanga ndisina kugadzirira.

Chaakazogona ndechekuti akabva afamba ndokuti kuna Prisca, "Ngatichifanofamba kuti vasati tanga tichiteerera nyaya dzavo."

Chokwadiwo, Jijo akabva aenda pamberi otofamba naPrisca ini ndokusara ndatarisana naRudo.

"Uri kudei nhai Musa?"

Handina kugona kupindura, kunze kwekungonzwa hana yangu ichizvambura mbabvu nechemukati. Mukanwa mangu makagwamba kuti papata zvekuti

kana kumedza mate kwandaida kuita kwakaramba.

Ndakanga ndofema sehuku yaswera ichitengeswa pamusika ikashaya aipawo mvura yekunwa.

"Um-umm," ndakagadzira pahuro, ndichibva ndashama muromo, asi hapana chakabuda.

"Musa, ndave kuenda manje nekuti hausi kuda kutaura zvauri kuda zvacho?" Akadaro Rudo achitarisa kwaive kwaenda anaJijo. Vaive vatove mberi kwedu. Ndakaedza kuti ndibiridzire kutarisa maziso ake kuti ndione zvaitaurwa naJijo, asi hapana chandakaona.

"Ndanga ndichikumbirawo *Ventures in Mathematics* yako ndozokupa mangwana."

"Chete chete here nhai Musa?" Rudo akabvunza.

"Ndanga ndichida kuti ndipedzise samhu dzataita kuchikoro dziye, ini handina kudzipedza."

Rudo akaburutsa bhegi rake kubva kumusana kwake achibva arivhura otora bhuku randaive ndakumbira.

Paakanditambidza, ndipo pandakaswedera pedyo naye. "*Plus* futi ndi-ndi-ndinokuda Rudo?"

"Watii nhaiwe Musa?" Rudo akabvunza achindiita semunhu ataura zvaanga asingafanirwe kutaura. Ndakanzwa hana yangu yokunguruka kubva panzvimbo payo sedombo rakunguruka kubva mugomo. Ndakanzwa kuti dai ndaitsvaga maitiro ndagamha hana yangu isati yadonhera pabhutsu dzangu. Ndakanga ndave kutya kuti achanonditaurira kuna mai vangu kuti ndizvo zvandataura. Chokwadi akanditaurira ndaifa.

"Zvawataura ndazvinzwa, asi unondidii nhai Musa?" Akanditarisa mumaziso chaimo, uku achitsenga bhabhurigamu yake kunge munhu ari kuwacha magumbeze.

Ndakashaya chekutaura ndokungoti, "Ha-handizive, ndinongokudawo *so*."

"Zvozoita sei?" Rudo akandibvunza achiseka.

Ndakada kuchema nemubvunzo uyu. Ndakakungura kuti dai Jijo anga ari padhuze aindibatsira nekupindura. Asi Jijo wachowo akabva aita seanzwa kuomerwa kwangu, saka akabva adaidzira kuti tifambise tivabate, saka hatina chatakazopedzisa. Tese takabva tafamba tichienda kwaive naJijo naPrisca, asi ndakanga ndichifara nekuti ndakanga ndakwereta bhuku ndikaripiwa.

Ndakadiwa naRudo, asi amai vakazviziva pandakavabira mari yekuti ndigotengera Rudo mabhisiketsi anonzi *Choice Assorted*. Amai vakandirova veduwe. Vakandirova vachibva vandinyoresa tsamba yekuti ndimurambe. Ndakainyora ndichichema nekuti Rudo ndiye aive musikana wangu wekutanga wandainzwa kuda nepfungwa nemwoyo. Ndakachema nekuti akanga andipa chipo chehingichepfu yaakanga akanyatsoayina akaisa tumafuta tunonhuwirira twaaizora pakupera kwesvondo tisiri kuchikoro.

Hingichepfu iyoyo yakanga iri chiratidzo cherudo rwake kwandiri uye ini yakandipembedza nekundipa mapapiro. Ndakanga ndadzosera chipo chehingichepfu ine mafuta anonhuwira nechokoreti. Ndakasecha muhomwe yebhachi rababa ndikawana *10c* ndichibva ndanotenga chokoreti nemabhisiketsi akanzi *Choice Assorted.* Asi pandakanga ndave kuda kuba imwe mari yekuti nditenge mamwe ma*Choice Assorted*, ndipo pandakabatwa.

Pandakaramba Rudo, George akanditi, "Kana zvikaramba tinoedza zvimwe." Asi handina kuzokwanisa kuramba ndichitamba naGeorge.

George akanga andidzidzisa kupota ndichisecha homwe dzebhachi rababa kana vadzoka kubasa. George akandidzidzisa kuti kana wawana muhomwe mune mari, iba zvakangwara, tora shoma asi wosiya yakawanda irimo nekuti kana munhu akapihwa chenji akaiisa muhomwe, kazhinji haaiverenge kuti azive kuti imarii.

George akanga andidzidzisa kudhakwa tichinoviga bhodhoro redu reJonnhie Walker musango kana tave kunwa tosanganisa neCoca-Cola kuti risanhuwe nekunyanya kudhaka. Kana tapedza taidya masiwitsi ema*mint* kuti tisanhuwe

doro. Ndipo pandakazofarira nekuwirirana nedoro, kurinzwisisa nekugona kurisvinyanga semusuva wesadza. Asi, ndipowo pakafira gonyeti rakatakura.

Amai vakanga vandirova vakandirambidza kudanana naRudo nekutamba naGeorge, asi mweya wangu wakanga watobvondoka, wazara marara.

***Sunday School***

Ndichiri kuenda ku*Sunday School* ndinorangarira ndakarota hope dzinondityisa kana nanhasi uno. Pave nenguva asi ndinomboona zvimedu zvehope idzodzo zvichidzoka mberi kwangu kana paye ndakadhakwa ndichishaya hope, kana kuti kana takarara takaita manhede tichitaura nyaya naJuli.

Ndakarota nyika yaguma Jesu achiburuka kubva mumakore. Ndakarota Jesu adzoka ari mangwanani vana mai vasati vatombobika kudya kwemangwanani vachakapfeka ma*night dress* avo. Jesu akadzoka vanhu vasingazvifungire zvekuti vana mai vandaiona vakanga vakatarisa mudenga vangogumbata, vachimerera nekutya vachishaya kuti vodii.

*Make-up*, nekugadzira vhudzi kana kusuka ndiro kana kuwacha hembe kana kugeza mabori zvakanga zvakanganwikwa. Kana vana mai vaye vaizivikanwa nemakuhwa vachiunganirwa nevamwe mumaraini nekuti ndivo vaive nenhau dzinopisa vakanga vangoti miromo kanha vachishaya kuti vodii nezvavakanga vachiona mudenga makanga mazara chiyedza chakanga chichiperekedza Jesu.

***Richard***

Handina kuenda kunhamo yaJuli nekuti ndaive ndakabatwa nemapurisa vachifunga kuti ndini ndakamuuraya. Asi ndakaudzwa kuti Richard akachema Juli zvakanyanyisa kumakuva. Ndakaseka zvangu ndikati zvinoshamisa kuti munhu ave kuchema iko zvino. Kuchema zvivi zvake here kana kuti kuchemera kurambwa nemunhu afa.

Unoziva kurambwa kunorwadza. Richard akarambwa kare kare naJuli, asi kurambwa nemunhu afa kunonyanya kurwadza nekuti haugone kumutyisidzira kana kumurova kana kumukwidzira izwi. Ini ndini ndiri kutonzwa kurwadziwa nekurambidzwa nerufu kuti ndiroore Juli.

Ndanga ndawana shamwari yepamwoyo. Ndanga ndiri nyama, Juli ari muto wenyama. Ndiinaye, ndainzwa kufukidzwa nekudziyirwa. Kurambwa sekwangu kunouya nerufu kunoita kuti usare wave wega mugwenga iwe wambenge uchifara uchifunga kuti uri pakati pesango rine michero. Kurambwa rinenge bhegi rashaya nzvimbo mukombi, saka nyangwe muridzi waro anga awana pekugara, anotofanirwa kuburuka kuti asare nebhegi rake.

Vanhu vazhinji vanorambwa vasingazvifungire. Kune vamwewo vanenge vachipiwa zviratidzo neari kuda kuvaramba kuti handichadi, asi ivo vacho vari kuedza kuudzwa vanenge vachifunga kuti vari kutadza kuona, pamwe zvichachinja. Ndicho chikonzero chinoita kuti kana munhu achizenge arambwa arware, adzungaire pamwe chete nekuita zvinhu zvinomuwedzera marwadzo zvakafanana nekudhakwa kwakanyanya, kana kuputirwa nekusuwa kwakanyanya zvekuti munhu anoona sekuti nyika yaguma, oti zviri nani kuti ndizviuraye.

Muhupenyu, takazvarwa tiri tega, asi tinozoti nekukura tosangana nevamwe vanhu vatinopa hupenyu hwedu, naivowo vachitipa hwavo kuti tihusanganise, tigova nyama imwe chete, tichigara, kudya pamwe chete nekutya tese. Kune vamwe vanorambwa saRichard nekuda kwekuti zvavakavimbisa vadiwa vavo makore mashanu apfuura pavakanga vachapfimbana hazvisi izvo zviri kuitika.

Richard akanga avimbisa Juli kuti achamuchengeta, asi paakangomuroora chete akabva atanga kuzvichengeta iye nenyama yake achidya nekunwa mari yake neshamwari dzake dzine rima mumaziso adzo. Rudo hakusi kupihwa mari nekutengerwa nyama dzine mazita.

Juli akandiudza kuti Richard akanga ati ndichakupa mufaro, asi akadzima magetsi ese mumwoyo maJuli nekuti akanga asingade kubvunzwa kana kuteerera zvinoda mumwe wake.

Juli akanga audza Richard kuti haachada nezvake, asi Richard akamuudza kuti aizomuuraya. Ndizvowo zvakazoitika, asi chaasina kuziva ndechekuti chitunha hachide munhu. Juli akaramba kumanikidzwa kuda Richard.

Richard akanga audza Juli kuti ave kuchinja, asi akanonoka uye ini handifunge

kuti airevesa. Vazhinji vedu tinononoka kuita zvatinenge tichifanirwa kuita. Richard aifanirwa kunyora makorekisheni erudo rwake naJuli kudhara, asi akanonoka. Nguva haitye munhu, inongotya Mwari chete. Richard akarwadziwa zvekuti ndakanzwa kuti pakuvigwa kwaJuli akaverenga mashoko echimbo chakanyorwa naElvis Presley, asi achiverengera chitunha chiri mubhokisi kuti:

*Pamwe handina kukubata zvakanaka sezvandaifanirwa kuita.*
*Pamwe handina kukuda sezvandakanga ndavimbisa pakutanga.*
*Zvinhu zwandaifanirwa kunge ndakakuudza pamwe chete nekukuitira handina kumbozviwanira nguva.*
*Asi waive uri mupfungwa dzangu nguva dzese.*
*Pamwe handina kuve newe munguva idzo wakanga wakasuwa uri wega,*
*Uye ndinofunga kuti handinawo kukuudza kuti ndinofara kuti uri wangu.*
*Kana ndakaita kuti uite sekunge uri chigamba muhupenyu hwangu, ndiregererewo, ndakanga ndakarasika.*
*Saka ndiudze kuti rudo rwako kwandiri harusati rwapwa setsime, ndipewo mukana mumwe chete zvawo wekuti ndikuratidze kuti ndinokuda.*

Richard akanga achichemera kudiwa nemunhu afa! Dzimwe nguva tinononoka kutaura kuti sadza ramatibikira riri kunaka, kana kuudza mumwe kuti wakanaka. Tinononoka kupindura tsamba yeshamwari iri kuda kungonziwo tichiri tese. Kukungura hausi iwo muraramiro wakanaka. Chengeta chakanaka chawakapiwa usazofamba uchitaura wega nekuda kwekuti rudo rwakabvisa maketeni arwo pamahwindo, rwukatuta rwukaenda kwausingazive!

***Misodzi***

Kana tichinwa doro, handizive kuti sei mudhara Bhobho achichema akaisa musoro pakati pemakumbo. Anoita kuti doro rangu rishate, ribva raita mbodza. Rumwe ruwoko rwake runenge rwakabata koti yake yedoro. Anochema pese panoridzwa chimbo chekuti *Shauri Yako*. Isu vamwe misodzi hatiide kuno kubhawa nekuti inotifungidza nhamo dziri munyika, nhamo dziri muhupenyu dzatinenge tatiza tikahwanda mudoro.

Unoziva here kuti doro rine mapako kunge gomo, unotohwanda mudoro kunze kukanaya iwe usingambonyorova. Asi kana paita mvura yemisodzi seyamudhara Bhobho haitizike. Misodzi imvura ine mhepo zhinji,

inowaranyura mapako edu.

Misodzi haidi uri padoro. Kwamudhara Bhobho ndiko kudhakwa kwakashata ikoko. Misodzi yakanaka iri kure nebhawa. Misodzi yatinobvumira muno mubhawa misodzi inoyerera kubva pabhodhoro riri kutonhorwa nechando. Misodzi yedoro riri kuchemera kunwiwa nesu.

Misodzi chaiyo yemumaziso evanhu, inoyerera nematama evanhu ngaigare kunze. Ini kana mudhara Bhobho akangotanga kuchema ndinobva ndaguta doro rangu. Kunzwa kushata kwedoro mukanwa nekuti Bhobho ari kuchema.

Ndakambomuudza kuti tsika yake yakashata chaizvo. Zvikanzi, "Unodaro nekuti hauna nhamo muhupenyu hwako!" Mudhara Bhobho anotsvinya chaizvo. Ini kungofamba zvangu ndisingabude ropa, asi ndakuvadzwa nehupenyu zvekuti hupenyu hwangu chironda chinyoro. Mudhara Bhobho anoda kuti ndivhure zvitsauko zvebhuku rehupenyu hwangu imo muno mubhawa here? Ngaabvunze Resident Poet.

Ndinombomuudza kuti Mudhara BB, misodzi ndeyepamariro, misodzi inofanirwa kubuda kana warwadziwa. Zvino kana chimbo chichinakidza, chichirira zvinonakidza iwe wochema zvinorevei izvozvo? Kuti magitare anorwadza here? Inga wani Bob Marley akati chinhu chakanaka pamumhanzi kuti kana ukange wakurova, haunzwe kurwadziwa.

Misodzi mudhara BB ndeyevakadzi, varume havacheme zvinotibvisa mamakisi nemakisi. Dai uri imbwa ndakurova kuti ubve pandiri, uende kunochemera kure. Misodzi inondikanganisa mhani. Kuti uzive kuti mvura yakawanda kudaro ingabude mumaziso asi munhu asingasvave kana kupwa handinzwisise. Mwari anoshamisa nekutyisa.

***Musa***

Resident Poet, zvivi zvaita muviri wangu imba yazvo. Ndave *resident sinner*, kufanana neuya uya mhani. Muchinda uya akanga achigara mumakuva achizvicheka-cheka nematombo akazoti tiri vazhinji paakabvunzwa zita rake naJesu.

Ichokwadi here kuti ndave kupenga sekureva kwamukoma Hamu? Kuti

zviye zvakaitika ndichiri kuyunivhesiti zvave kuda kudzoka? Inga handigare kumakuva sebenzi riye remuBhaibheri rekuzvicheka-cheka nematombo. Kuti mubhawa makafanana nekumakuva here? Ko iko kudhakwa kupenga here? Kusiyana maonero, maitiro nemafungiro nevamwe imhosva here? Kurota nekuona zvinhu mumaziso angu kurwara here? Hapanawo vamwe vanhu here vanongonzwa manzwi nekuona zvinhu zvisingaonekwe nevamwe?

Sazvino, handichaziva kuti ndiri kuzvifunga here kana kuti zvaitika kuti ndarutsa nyoka ikazvonyongoka ichienda ichiseka? Kuti ichokwadi here chinotaurwa kuti mapiritsi haangorapi chete asi kana akange awanda anopengesa? Kana achipengesa uye ini ndichipenga nekuda kwemapiritsi, akonzera kupenga kwacho ndiani? Ini ndanwa mapiritsi nemunhu andinyorera mapiritsi kana akagadzira mapiritsi? Ko kubvunza mibvunzo imhaka here? Kuda kuziva nekunzwisisa imhosva here? Ndofa ndakanyarara sedombo here? Ingawani dombo rikazokunguruka richibva mugomo richitokonzera mhirizhonga pasi parinenge rakunguruka richienda.

Hupenyu hwedu haufe here musi watinosarudza kunyarara asi tichiona zvakaipa mberi kwedu? Kunyarara kwakanaka, nekuti mashoko mazhinji haaratidze hungwaru. Mbeva zhinji hadzina mashe, nemashoko mazhinji haana njere. Asi kunyarara zvekusataura kuti mandiisira muchetura musadza hakusi kunyarara kwakangwara, kunouraya. Kudya huroyi nekunyarara ndihwo hupenzi. Kana ndave kubvisa hembe ndichifamba ndakashama, ipapo ndinenge ndave kupenga. Asi iko zvino ndichiri kufamba ndakapfeka kufanana nemi, saka tinopenga tese nekuti mapenzi mazhinji ndiwo akapfeka hembe, anoshanda, anonyora nhau.

***Mukoma Hamu***

Musavhaya uri munin'ina wangu asi ndinotya zvakakugara iwe wega zvikanzvenga vamwe vese mumhuri yedu. Mwoyo wako unobvuma kuitwa chikorobhо netsvina yehupenyu. Hausemi nei? Ungarambe Hazvi musikana akangozvinakirawo, akanyarara, ane hunhu, uchida kambuya kako ikako Juli? Wambonyanyobatwa nei chaizvo?

Ndakanga ndine shungu dzekukunzwisisa, asi haunzwisisike. Unotyisa. Kurasikirwa newe ironda riri kubvinza ropa. Asi kurasikirwa kwako nenyasha dzaMwari zvinodudzira rufu, rima nemadhimoni. Saka muchato wawatiza

isu tanga taronga zvese nevanhu vekuchechi tikakoka vanhu nekubvisa mari uchazoita sei?

Maiguru vako ndakambovayambira kuti nyaya dzamada kuita idzi dzekutsvagira Musa musikana dzichatinyadzisa. Zvino nhasi tiri papi? Ndiri kunyara zvisingatsanangurike kuti ndidzokere kunotarisana nanatezvara vako nemhuri yavo yese, kana naiye Hazvi kuti ndinoti Musa asiya anyora tsamba akati, "Misai muchato, mari yenyu yeroora mudzoserwe nekuti ini Hazvi handichamuda. Ndawana mumwe munhu wandinoda zvechokwadi."

Musa, unoti, "Misai muchato," kuti ikombi kana bhazi here? Wakamboisawo kana sendi zvaro here pakuroora Hazvi kana pakugadzirira muchato? Musa hautende, uri imbwa inoruma tenzi vanoipa sadza. Chete ndakambozvitaura kuti mukadzi wekuroorerwa haakosheswe newamamuroorera. Ini ndakutadza Musa, handichada kuve nechekuita newe. Enda zvako naye Juli wako iyeye, ini ndichazokuonawo parufu rwako nekuti uchafa manje manje.

***Mweya werima***

Nhasi ndaona mashura. Ndaitirwa doto neshiri mumusoro. Doto jena rine tumvarimvari tutema, richinhuwa. Chandinetsa, ndaitirwa doto iri ndiri mumba, asi shiri yacho yandiitira doto handina kuiona. Ko ini ndinogara mumba yakakura here? *One room* chaiyo ndiyo kicheni, mekutandarira, mekurara nekudyira saka handaizotadza kuona shiri iyoyo.

Pandaitirwa doto mumusoro mangu, ndangonzwa kuti pwata, kunge munhu asvipirwa mate ane gararwa. Hapana wandingaudze nekuti ndikazvitaura vanhu vese, kunyanya mukoma Hamu namaiguru vanongoti, "Idoro nekurwara zvapinda mupfungwa."

Dai mupostori uye wandakambonoona nasekuru ari munhu anonzwisisika ndadzokera kwaari, asi zvino handifungi kuti mweya uri paari mweya waMwari ini. Tsananguro dzake dzinorumira semuboora une vhu, uye hadzisunungure asi dzinotosungirira. Haataure zvinokupawo kuti ubve paari uchiti hupenyu hune maruva, kwete.

Unobva paari uchitya, usina tariro kana nesimba rese rapera. Mweya wako unosara wakokonyara kunge tauro rarohwa nezuva zhinji. Ndinobva ndashaya

kuti ndizvo here zvinoda Mwari kuti titye kurarama, titye chipo chehupenyu chaakatipa. Unenge wongoita semunhu ari kufamba murima hauone pane gomba, pane chigutswa nepane minzwa. Unenge uchingofamba uchitya kuti uchangoerekana wawanikwa nezvausingaone.

Asi ini zvazondikiya manje, uye zvakiya zvakaipa nekuti makiyi acho ekukiyinura arasika. Ndakanzi ndine shuga. Ndiko kunonzi kubudirwa bhobho nehupenyu uku. Kana yave kukudya bhobho yehupenyu hauridze mhere, asi unoshinyira senyoka. Ndakanzi ndisanwe doro, asi zviri kuramba. Asi ndikanwa manje, ndiri kunzwa kurwara, kuita dzungu zvekuti ndiri kuona zvinhu zvine mazerere, uye ndiri kungonzwa kunge mweya wangu uri kufambwa nemasvosve emhamhatsi achimhanya chaizvo. Nhai, kana mweya ukavaviwa unokwenya papi?

***Bhaibheri***

Kuti Mwari variko ndinozviziva, asi kuti ndivanamate ndiri kutadza. Ndiri kutadza nekuti ndinoremerwa nekunamata. Futi ndanyepa, handiremerwi nekunamata, asi ndinoshatiriswa pamwe chete nekutyiswa nekunamata. Ndine kamwe kakusagadzikana kanondiputira kana ndasvika pane vanhu vanoda kutaura nekuita zvaMwari.

Vanhu vane manyemwe kunge mukoma Hamu vanongoti, "Heee Jesu chino, heee Jesu chakati. Pano *halleluya*, pano hemeni." Mweya wangu hauzvide izvozvo, mweya wangu unotsamwa nekuti pavanenge vachitaura kudaro mweya wangu unoonda nekupererwa nemweya wekufema. Ndinofa asi ndiri mupenyu.

Ichochi ndicho chikonzero chinoita kuti kana mukoma Hamu vakauya kumba kwangu ndinzwe sekuti ndiri nzungu yatiza mugango ikawira mumoto. Inotiza, asi inenge isina kutiza nekuti ikoko kwayatiza ichienda inongotsva yoshanduka kuita tsito pedzisire yave dota. Ndinotambura kana mukoma Hamu vakauya kumba kwangu.

Vanongoti vachipinda mumba, "Mwari vatiitira nyasha munin'ina kuti tionane. Ngatipfugame tinamate tigozokwazisana tarumbidza nekutenda." Kungodaro chete kwavo mukoma kunondiuraya. Ndinonzwa kuda kurutsa. Kwete kurutsa nje, asi kuda kurutsa zviri mudumbu pamwe chete nematumbu

acho. Ivo pavanopfugama kuti vanamate, ini ndinoita zvekuwira pasi nemabvi ndovhara maziso angu sehuku yabatwa huro iri kunzwa banga richipatsanura musoro wayo nemuviri.

Mukoma Hamu vanoti vakavhara maziso avo vanooneswa zvedenga. Asi ini ndikavhara maziso angu ndinongoona rima rega rega. Mukoma Hamu pavanoshama muromo vachitanga kunamata, ndinonzwa kuseka kwevashakabvu kune mawungira munzeve dzangu. Kuseka kunenge kuchema kwemapere, kune mawungira anowunga nekupenza. Ndinozadzwa nekutya, ndinonzwa ndave kudedera nekuchema.

Mukoma Hamu vanoramba vachinamata kunge dhiraivha wekombi ari kuramba achimhanyisa mota ini ndichida kuburuka. Ndinongovasiya vachinamata nekuti ini handina chekunamata. Ndinotya Mwari. Handidi kana kutombomutanga nekuti handikodzeri kushama muromo wangu wajaira kushamira doro nekutuka vasikana vekubhawa kuti nditaure naye.

Ndinofunga kuti hupenyu hwekunamata Mwari hausi hwangu, handihugone. Ndine mhosva zhinji pamberi paMwari. Zvino ini nemhosva dzangu zhinji dzinenge dzakandiudyurira maziso ndonzi nemumwe munhu ngatinamate. Ndinonzwa kuzarirwa nekubitiridzwa. Pamwe ndiro dhimoni raitaurwa namufundisi Nyamahohwa kuti riri pandiri.

Ini ndiregerereiwo nekuti hasha dzandinonzwa pese panotaurwa nezvaJesu hadzisi hasha kwadzo. Ipapo ndipo paunoona vanhu vanenge mukoma Hamu vachisvika kumba kwangu naJesu. Jesu pamberi ivo vari mumashure. Unenge woshaya kuti vachaoneka nguvai kuti vakusiye usununguke. Ndicho chikonzero chinoita kuti kana ndikavaona vachiuya ndikiye *door* repamba pangu, ndovhara maketeni.

Ndinonzwa bhutsu dzavo dzichirira panze dzichiti Jesu, Jesu, Jesu, Jesu dzosvika dzomira pa*door* rangu. Ndinovanzwa vachigogodza. Ndinoramba ndakati zii ndisingambopfakanyike. Ndinobva ndafunga mazuva ataitamba chihwandehwande navo mukoma Hamu. Vaihwanda nzvimbo dzainetsa kuwana zvekuti mumwe musi takazomborega kuvaudza kuti varidze huwi, tikaenda kunorara. Mushure mechiitiko ichocho, vakazobva varamba kuita chihwandehwande nesu zvachose.

Panze pakamira mukoma Hamu naJesu pane chiedza, ini muno mumba mandazvivharira mune rima nyangwe zvazvo ari mangwanani. Mukoma Hamu vanoramba vachigogodza, asi handivhure. Kuvhura *door* rangu kuti vandiudze nezvaJesu ini, *mayazi*. Kwandiri vafanana nemunhu auya kuzoreva chikwereti iwe usina mari, uye chikwereti chacho usiri kuda kuchibhadhara. Ndinonzwa vave kutaudza ambuya vepamba pandinoroja, "Rugare gogo. Mambomuonawo here mwana wamai vangu ambuya?"

Ambuya vanobvunza vachikanuka, "Haamo?"

"Ehe-e panoita sekuti hapana munhu apa?" Vanodaro mukoma Hamu.

"Inga mashura. Musa anga ari pano manje manje apa. Aenda kupi? Mekugezera ndimo mandiri kubuda, hamuna munhu kana nemu*toilet* makashama. Asi kuti pamwe aenda kumagirosa nenzira yemumukoto iyi."

Ndinongoti nechemumwoyo, dai vakasandimirira.

Ndinonzwa vave kuti, "Ini handichagari ambuya. Kana auya mumuudzewo kuti ndambouya, asi kana achikwanisa auye kumba. Kana kutika ambuya, angazouya kumba isu taenda kumuchato, saka regai ndikubatisei Bhaibheri randanga ndichida kumupa."

Ndinorohwa nehana zvekuti ndinodikitira ndonzwa mukanwa mangu kupisa. Kusiirwa Bhaibheri? Ndinoriitisei? Uyu ndiwo muyedzo chaiwoka uyu. Handingarirase, hazviite zvakanaka. Handingaripe mumwe munhu nekuti ndinozviziva kuti mukoma vanodzoka vachiribvunza.

Ndizvo zvinhu zvinondipa hasha izvi. Kana vandipa Bhaibheri vari kuda kundibata. Unonzwa voti sepatakapedzisira kuonana, "Mugoverenga mavhesi aya ari kuna Johane nekuna Mabasa aVapostori babamunini." Ndipoka pandakati ndivangwarire ndikati, "Kuverenga ndinoda, asi handina Bhaibheri...."

Saka ndirori Bhaibheri riye rakanga razouya. Ndinonzwa mukoma vachitambidza ambuya Bhaibheri panze, ambuya voti, "Inga mune rudo chairwo nemunin'ina wenyu. Vashoma vanofunga kupa zvipo zvakadai.

Nguva zhinji tinopanana zvipo zvezvinhu zvatisisina pekuisa kana zvatiri kuda kurasa. Apa Musa mamupa hupenyu."

Ndinonzwa kushatirwa nekachembere aka kane mhuno inenge munzwa, nemuromo wakareba sechipunu. Saka ndichizomboda kutama kuti ndinoroja zvangu kumwe kusina vanhu vanoda kugara vachida kundipa mitemo nekundiudza nezvaJesu.

Hanzi namukoma Hamu, "Ndiri kuda kuti munin'ina wangu abude mudanga renguruve raari kugara adzoke kumba kuna Jesu."

Anopenga Hamu, anopenga. Ane mweya mizhinji semunhu uye aipenga muBhaibheri. Mudanga renguruve ndinomuda uye doro ndinenge ndasiya nani?

"Mungamubatsire chaizvo nekuti kudhakwa ndiko kunomuuraya munin'ina wenyu."

Kambuya aka kane manyemwe. Ndichakaona zvangu pakupera kwemwedzi, nyangwe ndiine mari ye*rent*, handivape. Ndichazovapa pandinenge ndave kuda. Vanotaurisa.

***Samhu yakaoma***

Rudo imota yashaya mabhureki iwe mutyairi uchida kuimisa kuti usanodhumira, kuti usaparare nekuparadza vamwe vari mudzimota dzavo. Rudo mugwagwa usina masaini uye mazhinji acho hatiaitire han'ya nyangwe achititi: mira *(stop)*, ipa vamwe mukana *(give way)*, mberi kune muhomba *(hump ahead)*, usadarike makiromita 80 *(speed limit 80km)*. Rudo runongoita zvisina tsika nekuti kana rwasvika runotosvora maziso kumeso nemaziso emwoyo neepfungwa.

Kana nemaziso ehupenyu anopofumadzwawo nerudo. Rudo imbwa isingarairike, imbwa inoziva kuti nezuro ndakarohwa ndaba mazai, asi ikaona mazai mangwana haikwanisi kuasiya. Inoda kumboswedera pedyo, kumboti ione kuti mazai zvechokwadi here, nyangwe achinyatsoonekwa kuti mazai.

Rudo rwandiwana. Rwandibaya rwukatyokera mukati. Rwandisiya ndave

bofu, ndave matsi. Dai rwandiwana rwuri rudo rwaMwari, ndinoziva kuti mukoma Hamu nasekuru kuDomboshawa vaifara, zvino kuipa kwazvo ndekwekuti rwandiwana rwuri rwemunhu. Rudo rwandiwana urwu rwandibika, ndaibva. Ko ini ndingadiikowo kana rudo rwaita nharo kuti musoro wangu usina vhudzi unogona kurukwa magodi?

Iko zvino ndave kunzwisisa kuti munhu akati iye rudo ibofu akanga ari shasha yemashoko. Rudo ibofu. Rudo ibenzi. Rudo imbwa. Rudo isadza rakapusa rinongodyiwa nyangwe neasina kugeza maoko kana neasina muriwo kana nemunyu kana nemvura ine shuga. Rudo isadza riri kudyiwa nemhiripiri pasina usavi, vanokuona ndivo vanokutyira, asi iwe uri mukati marwo hauna chinoshamisa chaunoona kunze kwekushaya hope nekusada kushaya waunoda. Kushaya hope uchingopinduka-pinduka segonye riri kurumwa nemasvosve, asi nekuda kwekuti igonye risina maoko seemunhu, kupinduka-pinduka ndiko kuedza kurwisa.

Rudo ndiSatani, haakusiye uchienda n'yore, kwete. Anoramba achidzoka nemamwe mativi ausingafungire. Rudo kufanana naSatani, runenge nhunzi yawana chironda. Unoidzinga, asi inongoramba ichidzoka, ichishusha. Rudo ironda riye risingapori, ronda rine nharo semhosva.

Ndinonyara kuti ndiri kudanana nemukadzi waRichard. Ndinoda kutiza kuti ndiende kure, kuti rudo rwangu nemukadzi waRichard rwufe. Asi pasi pasi pemwoyo ndinonzwa kuti ndinomuda. Ndinomuda kudarika kuda kwandinoita mai vangu. Ndinomuda mudiro wandinoita doro. Ndinoziva kuti nyangwe ndikaenda kure, hazvisi izvo zvichaita kuti rudo rwangu kuna Juli rwufe. Ndinotya kuti kusuduruka kwangu kunotorwukuchidzira nepeturu.

Juli munhu akangozviwanawo ari mumuchato usina keke, muchato usina rin'i, usina *gown*, usina tsvodo, usina rudo. Muchato waunenge uri wega, uchichata wega, uchizvitsvoda. Muchato une bope, unenge hope wekuti unorota watenga mota asi mangwana unongomuka uchingoona bhasikoro rako pawakarisendeka nezuro, richingori nematayi aro ane zvigamba.

Ndakazivana naJuli achitsvaga munhu wekutaura naye, anomuteerera. Mhosho yangu kwaive kumuwanira nguva, kumuteerera. Saka nguva yangu zhinji naJuli inguva yekutaura nekuteerera. Juli anoti ndizvo zvaanondidira,

kumuteerera, kutaura naye. Kwaari rudo rwake inhunzi yawana chironda chisina anochifukidza saka inonyan'anya pamadiro.

Ndinomboedza kumutiza ndichitya kuti nerimwe zuva ndichawanikidzwa naRichard pakasabuda chakanaka, asi Juli anonditsvaga nekuhope kwaanoziva kuti ini handina simba rekumuramba. Ndinorota ndiinaye kufanana neuya muchinda akaimba chimbo chinoti, "Furuhwa". Ndinorota ndiina Juli, takagara pamusoro pemvura, pamusoro penyanza, masaisai egungwa achitisesedza. Ndinorota ndiina Juli takagara pamusoro pemakore machena tichiona nyika iri pasi, makore achitipuruzira uye nyenyedzi dzichitipururudzira. Ndave muranda. Ndofa zvangu, uye ndafanana nezvakataurwa nemumwewo mubvakure pamusoro perudo...

*Vanoti gava nenhuta*
*Zvinonwa murwizi rumwe chete*
*Runonwiwawo neshumba.*

*Vanoti gondo negora*
*Zvinochobora chitunha chimwe chete*
*Pasina kurwa, zvichiwiririrana*
*Pakudya nyama yechitunha.*

*Nhai iwe rudo, une ruwoko*
*Rwune tambo dzasunga mwoyo wangu,*
*Ukamutsa nzara nenyota mandiri*
*Ndisiye zvangu ndife nenzara*
*Nemwoyo wangu usvave nenyota*
*Rega ndife, ndiparare zvangu*
*Ndisati ndatambanudza ruwoko rwangu*
*Kumukombe wausina kundizadzira,*
*Kaṅa kumbiya yausina kuropafadza.*

Ndapera basa. Rudo isamhu isingagoneke. Samhu yakaoma. Ndaramba ndakaitarisa samhu yerudo ikapedzisira yave masvosve anoruma anomhanya-mhanya papeji yebhuku.

Handizive kuti sei ndiri benzi redoro, benzi rerudo, benzi remusha benzi

rezvese. Chinhu chandinongotenda chete pakudanana kwangu naJuli ndechekuti ndakambosiyana nezvekudhakwa sechikorobho.

Juli ari kundibatsira kutsvaga munhu wandakarasa ndichiri jaya, munhu aive ini. Kuona kwangu ndikaramba ndiina Juli munhu wandakarasa tinopedzisira tamuwana chete tikadzokera naye kumba amai vangu vakashamisika.

Hukama hwangu naJuli hune rukudzo, hune kunzwisisana. Hukama hwangu naJuli hwasiyana nekungosangana nemunhukadzi panzira mototanga kutaurirana mutengo wenyama yemunhu sekunonzi muri kutaurirana mutengo wezvinhu zvisvinu. Kutengeserana rufu.

Ini naJuli tiri varwi vehondo saka kuputika kwechimbambaira hakuchatirovesa nehana. Ini naJuli takanzwisisana uye tikanzwirana tsitsi. Dai ndaigona kuti ndiudze mai vangu kuti ndave nemukadzi wekuroora ndaivaudza nezvaJuli, asi manje nyaya yaJuli haitaurike nekuti mukadzi wemunhu uye murume wake ari kuramba kurambwa kuti ini nditore mukadzi. Handizive kuti nemhaka yei vanhu vachiramba nechinhu chinonzi rudo vachida kuchidzipa huro nekuchivakira danga.

Nyaya yekuda Juli kwangu ikasvika kuna mukoma Hamu namaiguru, ndinenge ndapera basa. Nekuti mukoma vakafita kunotsvaga Richard vomuudza kuti munin'ina wangu ari kudanana nemukadzi wako. Mukoma vakafita kuisa chiziviso pa*radio* kuti "Kana paine anoziva kuna Richard anogara kuUnit J, ane mukadzi anonzi Juli, ndiri kuda kumuzivisa kuti mukadzi wake ari kuita chipfambi nemurume anonzi, Musa."

Mukoma Hamu havadi marara, asi dai vari ivo ini vaiita sei? Ini Juli ndakamuda nekuti asiyana nevanhu vese vanoona kiti ine muswe nemaziziso kana vakanditarisa. Saka kuti ndimurambe, handikwanisi. Anonditeerera, achindisimbisa. Anoverenga mabhuku angu, achiseka nekundiudza kuti ndinopenga, asi asingareve kupenga kwandinopomerwa nemhuri yese.

Zvakarewo chinoita kuti samhu yangu iome nyangwe ini ndakabata *calculator* inyaya yemunhu wandakatsvagirwa namaiguru anonzi, Hazvi. Juli ndakatsvaga ndega nyangwe zvake ari wemumwe murume. Asi kwete, kutaura chokwadi, ini naJuli takangowanana tikabva tadanana semweya

nemapapu. Asi Hazvi manje nyangwe asiri wemumwe murume, handina kumutsvaga ndega uye handimude semudiro wandinoita Juli.

Ndanga ndichidzidzira kuti ndidewo Hazvi, ndimushayirewo hope, asi ndinoona kuti kudanana kwangu naye kwakafanana nekupiwa sadza iwe uchangobva mukudya rimwe ranga rine usavi hwaunodisisa. Ndiripo pakati peguyo nehuyo, ndiri kupfupfunyuka zvishoma nezvishoma, muchandiwana ndave hupfu, ndisisina nharo. Chaive chivhinga chinenge chave chitutu uye muchigayo munenge mapinda mabhisikitsi, paanobuda kune rumwe rutivi, anenge ave guruva rinopwititika sechamupupuri.

Ndinoshuva zvikuru kuti dai ndakafanana namukoma vangu Hamu vanoti, "Musa, ini ndiri benzi raMwari. Handisisina zvimwe zvandichatsvaga kunze kwake Mwari. Nyika ingandiseke, asi ini ndinozviziva kuti wandinopengera anofara neni nekuti ndinovimba naye zvekusara ndiri benzi."

Ko ini ndingadiikowo kana rudo rwakandivhima rwukandiwana, rwukandibhinya ndikasara ndave rengen'ya. Ini handina mhosva nekuti handina kumbonyenga Juli. Zvakaitika zvakangoitikawo asi hazvichadi kupfudzunuka. Ndiyo inonzi nevanotamba dhirafuti chabata. Kana chave chiRungu vanoiti *chemistry. K*uwirirana kwemvura nehupfu kuti zvisangane zviburitse sadza, kwete sadza mbodza, asi sadza rakasimba rinoti ukasvinyanga unonzwa kuti ndakabata sadza richandigutsa.

***Hazvi***

Musa handione rudo rwake. Kuroorwa ndiri kuda chaizvo nekuti makore ari kuramba achifamba ndichingoona tumwe tuvana tudiki kwandiri twuchiroorwa. Iko zvino ndave nemakore makumi matatu nerimwe. Ndaneta nekungobvunzwa kuti, "Saka zvichaita riinhi?" Vanhu vanobvunza mibvunzo ine hutsinye. Handingabvunze mukomana wandiri kuona kuti haana nguva neni kuti uchandiroora riinhi.

Ini Musa handitombonyatsomuziva zvingandipe kugutsikana nekugadzikana mumwoyo mangu. Ndinotya munwiro waanoita doro. Anoita sekuti doro rine gonhi rarinomuvhurira kana apinda mukati obva azvivharira ini ndosara ndiri kunze ndakamumirira kuti abude, asi haabude, haadzoke nekuti anenge apinda munzvimbo inomupuruzira nekumubhabhadzira.

Handifunge kuti kunwa doro achakuregedza ini, asi dai angondiroorawo zvake ndangobvisa nyadzi dzekuramba ndangove mbuya vemusha. Kana akandiroora ndinozoona zvekuita ndave mumba, chero ndave kunzi Mai Sikireta.

***Bete***

Teki akanditi, "Musa, shamwari yangu Fungi handiti unomuziva?"

"Ehe, ndinomuziva. Afa here?"

"Haa-a Musa, ita *serious*. Haana kufa, ari kuda kubatsirwa newe zvinhu zvaari kunyora. Saka ndamuudza kuti kana akakutengera doro, ndichaita kuti uuye."

Ndizvo zvandaidaka izvi. "Saka atenga here doro racho?"

"Doro atenga saka iwe ndiwe washota chete." Ndakabva ndakurumidza kupinda mumba mangu ndichibva ndaisa bhegi rangu pamubhedha ndichibva ndaudzwa nhamba yekumba kwaFungi muUnit D pedyo nechikoro cheSeke 4 Primary.

Ndakasvika ndikamuwana aripo achingopfipfinyika. Fungi mudzidzisi, asi ari kuita dhigirii rekukoresiponda. Zvinhu zvaaida kuti ndimubatsire ndezvedhigirii rake. Asi ndakazoona pave paye kuti Fungi anga akandihwandira. Iri iyo nyaya yekuti ndinoonekwa nevanhu semunhu anoda kubatsirwa kuti aroore. Takapedza zvechikoro, achibva andipa sadza nerimwe doro raakanga atenga. Ndanwa matatu, akabva abuda achiti ave kunogeza. Ndakasara zvangu ndichiona TV. Asi paakadzoka, akandiitira mashura. Akadzoka akapfeka zigawuni asi pasi asina kana chinhu.

Saka ndipo pandanga ndiri, panyaya yebete rakandinzwira tsitsi.

Ndakadzokera kumazuva andakambonzwa shoko raMwari ndikati kuti ini ndakafanana naRigioni here aigara kumakuva achirarama muraramiro waidiwa nemweya yaive yakamugara? Sei ndichiita zvandisingadi? Sei ndichigara munzvimbo dzinovigwa vakafa semuno mandiri mumba maFungi? Ndiko kumwe chete nekwaigara Rigiyoni chaiko kuno kumakuva. Zvekuti ndikada kuzvitsvaga, vakafira muno vakawanda zvekuti zvikwangwari

zvavo zvakanyorwa kuti *rest in peace* zvikabatanidzwa zvinogona kugadzira mabhazi maviri kana matatu!
Ndakatanga kunzwa kuvhiringika pfungwa. Ndakatanga kunzwa sekuti ndiri mumba maMavis kuCarr Saunders kuYunivhesiti yeZimbabwe. Asi zvakabva zvangopfuura, ndikatanga kunzwa sekuti ndiri mumba meimwe pfambi yandakanga ndasangana nayo kwaMakoni ku*Night Club* rimwe gore. Ndainzwa sekuti munhu wandakanga ndarara naye akanga asisiri Fungi, asi chembere yeku*Night Club* kwaMakoni. Ndakatanga kuzvibvunza kuti ko Mavis wandamboita sendaona aenda kupi? Ko Fungi ashanduka sei?

Ko sei pfungwa dzangu dzakadzokera mumba mepfambi yekwaMakoni ini ndakanga ndati rudo nepfambi harusi rwekudzokorora. Ndakanga ndatonyora nhetembo yakabuda panhepfenyuro yaiti:
*VaChiunduramoyo, hatina kungwara kupona paAIDS*
*Kuti chete takativa ngwena dzichakavata*
*Tikaziva kuti ukadzokera unowana dzasvinura.*

*Shimmer Chinodya, hatina kungwara kupona paAIDS,*
*Takapururudzirwa nekupuruzirwa*
*Tikarangarira kuti chitsiga chinodzima.*

*Albert Nyathi, hatina kungwara kupona paAIDS,*
*Takaponeswa nevamwe vedu*
*Vakashaya maARV vakafa vayaura.*

*Shamwari nehama dzakafa neAIDS*
*Dzakatiponesa nekutambudzika kwadzo,*
*Dzakave vaparidzi muchechi yemafaro.*

Ndakatanga kuzvibvunza kuti ivo mbuya ava vakanga vandinyenga here? Kana kuti vakandinyengera? Kana kuti ndakavanyengerwa nedoro kana kuti mumwe munhu uya ari mandiri ndiye akavanyenga? Nekuti ini handirangariri ndichitaura navo kana kuvaona. Asi ndatanga manje kunyepa. Kuvaona ndinoita sendakavaona, asi pandakavaona vaiita sechisikana uye makoronga, tukomba, tupundu, turonda netuzvisasa turi kumeso kwavo twakanga tusingaoneki nekuti vakanga vakatunamira pasi pezvi*make up*. Zvino nekufa kwakauya uku vauraya vanhu vangani?

Ndakavatarisa nekona yeziso. Vakanga vakarara. Munhu mutsvuku asi akaisa zvimwe zvinoita kuti achenuruke paganda rake. Ganda racho rakanga richitaura nyaya dzekuti makore achigere kuwanda asi hupenyu hwavo nemararamiro avanohuita ndizvo zvinochembedza.

Sekuona kwangu, dai vasina tumhezi utwo twakasiya madzvanga-madzvanga uyewo kakukwasharara keganda netuzukuru twacho twunoti twuronda, twuzvisasa munhu anogona kuve kumakore makumi matatu. Vaive vakashama muromo vachifema zvinonhuwa. Ndakavasema. Ndakapinduka pakamubhedha kavo katakanga takamanikidzirana ndichitarisa nechekumusiwo.

Parutivi pangu paive ne*pushing tray* yaive neka*two plate stove*. Pamusoro payo paive pakagara poto yakanga yabikirwa sadza. Mugoti wakanga wakamiramo asi wakavharidzirwa musoro wawo nechivharo chepoto chaive nesadza rakanamira mumativi.

Pamugoti iwoyo, pakanga pane bete rechikadzi. Ndakaritarisa, richibva randitarisawo. Rakabva raramba rakanditarisa rambomira kudya sadza raive pamugoti. Raramba rakanditarisa kudaro, rakabva radzungudza musoro waro zvekundinzwira tsitsi. Rakashama kamuromo karo ndikanzwa richiti, "Ko Charity musikana uya wekuchechi kwawakambonamata wakamurambirei uchiuya muno muchitokisi chemweya wako?"

"Handina kumbomuramba ini." Ndakapindura.

"Saka chii chakaitika?" Bete rakabvunza

"Ndakangonetawo, ndakaponja nekuti aida zvakawanda."

"Aida zvakawanda sechii musikana akangozvidzikamirawo zvake uya?"

"Aida kuti ndi.... A, zvinonetsa!" Ndakataura ndichitura befu.

"Kwete, hazvinetse, iwe ndiwe unonetsa. Charity aida kuti umuratidze kuti uri munhu ane rudo naye kwete rudo nedoro. Munhu anowana nguva nemumwe wake yekutaura zvinoita kuti muzivane munzwanane asi iwe

wakafunga kuti ave kuda kukuongorora."

"Haisi mhosva yangu, pane munhu ari mukati mangu asiri inini anondiisira sauti mutii yandinenge ndichida kunwa asi ini ndichida kuisa shuga."

"Uri kuda kuti chii chaizvo?" Bete rakabvunza richikwiza tukumbo twaro twemberi.

"Pane munhu ari mandiri anoti kana ndichida kugara pasi iye anenge achiti ndisimuke. Kana kuti semazuva andaienda kuchechi munhu iyeye aingondiisira pfungwa dzakashata sekucherechedza kuti pamadzimai ari muchechi ane mazamu mahombe kudarika vamwe ndeupi kana kungonzwa kuda kuridza mheterwa shoko raMwari richiparidzwa. Dhimoni chairo!"

Bete rakatanga radzungudza musoro risati rapindura. "Munhu iyeye angave ani kana asiri iwe? Iko zvino unodei muno mumba mepfambi yakamirira rufu?"

"Ndinzwisiseiwo, ndinozama kuitawo zvakanaka asi pane ari kundipiya ndare..."

"Uri kuzvipiya ndare wega iwe. Unozviziva here kuti kuzama hakuna kukwana kana usingaisi pfungwa dzako pazvinhu zvaunoita? Dai Charity achikuona wakadai anoti chii? Inga wani akambokumirira kusvikira anetawo nemunhu anoda doro kudarika rudo."

"Saka ndoita sei?" Ndakabvunza ndichinzwa kushama, kufugurwa hembe kufanana nemuti wakuhumurwa mashizha munguva yekupera kwechando.

"Ungandibvunze iwe uchirarama hupenyu hunenge hwembwa iri kuda kuruma muswe wayo! Kutenderera nekutenderera sechamupupuri uchisimudza ivhu nemarara zvinotosvora vamwe." Bete iri raitaura zvakanyorova asi zvichisvota. Ndakanzwa hasha dzangu dzichiungana senyoka yemhakure yapotswa nedombo.

"Iwe, wave kuda kundibhowa manje." Ndakazoriudza bete riya ndichirinongedza nechigunwe chine nzara yakasviba.

"Zvino haunyare kuti unoshaya kana nguva yekucheka nzara dziri pamuviri wako zvadzo? Tarira chigunwe chako chawakanditendeka ichochi. Saka izvozvi wave kuda kutungamidza hasha dzako sekutungamidza kwaunoita doro nyangwe pazvinhu zvakakosha." Bete riya rakanga rave kutaura richikurumidza.

Pfungwa dzangu dzakambobatwa nechiveve ndichishaya chekutaura. Ndakambonzwa sendasimudzwa ndikanosiiwa mubani ringori nehuswa hupfupi hunosvika muzvitsitsinho chete. Ndakazongoti, "E-e-e siyana neni nehupenyu hwangu."

"Ko ini ndamboti ndinoda kukuraramira hupenyu hwako here? Handiti iwe unoti pane anokuraramira hupenyu hwako nechekare achikutadzisa kuroora ukanziwo baba vanhingi.

Iko zvino kana tikada kuzvitarisisa ndiwe zvakare wakaita kuti Juli afe, uye uri kuyunivhesiti wakapotsa wauraya Mavis. Unozviitisa Musa une nungo, haudi kushingirira pachinhu chakanaka chinova chikonzero hama dzako dzichizongokuona sekuti wakafa kare kare."

"Iwe, nyarara, benzi remunhu!" Ndakadaro ndashatirwa.

"Iwe ndiwe munhu, ini ndingoriwo zvangu bete rinorarama nekudya zvasiiwa nepfambi dzamunopa mari yekutenga mazai."

Handina kuzoita nyaya dzimwe nebete riya. Ndakada kuripwanyira pamugoti asi rakanditiza rikapinda mukati me*stove*. Ndakazongopwanya rimwewo bete zvekupedza shungu. Rakabva ranamira pamugoti richiburitsa matumbu machena panze. Tumakumbo twaro nditwo twakasara turi tupenyu tuchindinongedza nekugwinha-gwinha.

Ndakabva ndamuka, ndikapfeka, ndikadzima *light* repfambi yekwaMakoni, ndikabuda, ndichivhara mukova shure kwangu. Ndakabva ndamedzwa nerima raive panze ndichienda kwandaisaziva.

Hamheno pamwe makumbo angu ndiwo aiziva kwataienda, asi ini ndaingoteverawo ndichiita zvaaida. Ndakasangana nembwa yaive nemaziso

aipenya. Ndakada kuitiza, asi ndakaona seyakanga isinei neni, yaitsvaga zvimwewo zvisiri ini. Yakanditarisa, ichibva yandiseka. Ini ndakasekawo, asi kuseka kuya kusina chinhu mukati kuseka kunenge buri, kuseka kwakashama, kusina kupfeka.

Ndakatarisazve imbwa iye, ndikaona ine bhandi muhuro, ndikaziva kuti yaive nani kundidarika, yakanga yapoya ikatiza kumba kwayo, asi yaive nemuridzi aitoziva kuitengera bhandi remuhuro.

Ndakafamba murima. Ndichingoenda. Magetsi ekwaMakoni akanga achipfuta. Ndakanzwa magitare achibva nechekunight club, ndikaziva kuti kwaive naMashakada. Ndakafamba ndichienda kwaMakoni kuNight Club. Rima raiveko rakandiudza kuti kunze kuchaedza chero nguva. Ndinofunga dzakanga dzave kuma3 am. Ndakasangana nemukadzi aifamba ega, achienda kumba kwake. Akandikwazisa, asi handina kumupindura. Akandiridzira tsamwa. Ndakamutuka ndichiti, "Mahure mononetsa!"

Akandipindura achifamba murima imomo achiti, "Kana ndiri hure iwe uri chii? Ini ndiri nani ndinoziva nekuzivikanwa zvandiri."

Handina kumupindura.

"Saka wati kudii?" Akabvunza ave shure kwangu.

"Kudii nezvei futi?" Ndaisada nyaya nemunhu.

"Handiti uri kuenda kunotsvaga *joy*? Handei kumba kwangu."

"Unemba iyewe pauri apa?"

"Ndinoishaya nei?" Aive mukadzi mupfupi mukobvu.

"Kana une imba unofanirwa kunge uri mumba mako nguva dzino wakarara uchizorodza nyama."

"Ndikadaro ndinozodyei?" Akanditarisa nemeso aipenya seekiti murimasiri raiveko.

"Hauna maroja here anokupa *rent*?"

"Unopenga iwe, murume wangu akafa, vana vanoda kuenda kuchikoro, unoti ndingararame nemari yemaroja chete nemamiriro akaita zvinhu?"

Handina kumupindura.

"Une fodya here?" Akabvunza zvinenge zvine hasha, sekunonzi anga asiri kukumbira.

"Handipute," Ndakapindura ndichiisa maoko angu muhomwe dzetirauzi dzakabooka. Zvigunwe zvangu zvakanotonhodza zvidya zvangu.

"Saka hauna dhiri, ndave kuenda zvangu," chakadaro chikadzi chiya chichibva chafuratira chichienda. Chaifamba kunge gonye chichiti takanya-takanya. Ndakaseka.

Ndakanga ndave kunzwa kukwamatata kwaMashakada kuchitakurwa nemhepo yekunze kwoedza kuchiuya munzeve dzangu.

Ndakakosora, ndichibva ndabata homwe yangu yeshure kuti ndinzwe kana chikwama changu chaivemo. Ndakafara ndachinzwa kudzamira.

Ndakafambisa kuti ndisvikowana Mashakada achiri kuimba chimbo chaiti:
*Kurara hope*
*Kurara hope rugare*
*Kurara hope kugarika*
*Dai kuri kwedu vasikana*
*Kwedu hatimborara....*

Magitare echimbo ichi akanga akapenga. Ndakatanga kunzwa kurerukirwa, kukanganwa nezvaJuli, Charity, Lucy, Mavis naHazvi. Ndakanzwawo kuti mhepo yekunze yakanga ichitonhorera uye ichisuka mapapu angu kubva mumazihutsi efodya atinofema mumabhawa. Kana kufamba kwangu kwakabva kwaita nhanho dzinokasira.

Ndakapfuura nepazvitoro zvakanga zvakati ziro. Ndakaona magadhi

achidzipfodora hope akazviunganidza mumakona akavhara maoko nekumeso zvese nenzeve. Mumwe akanga akatotsamira imbwa kuti adziyirwe.

Ndichifarira kunopinda muNight Club paMakoni kudaro, ndakanzwa Mashakada achinja chimbo oimba achiti:
*Ndiri hwai ndarasika*
*Nganditsvagwe ndidzoserwe*
*Ndiri pasi pemapako*
*Chindirondai Ishe...*

Ndakasvotwa kunge munhu apfachurirwa mvura ine madhaka nekombi kunze kwabva mukunaya iye anga achenera kuenda kutaundi. Ndakabva ndanzwa kuchembera serukukwe.

Ndakaona murume wechipositori akapfeka nguwo dzake chena, akabata tsvimbo yake achibva mberi kwangu. Ndakada kumurovera kunamata nekuti handizivi kuti chii chaiitika nenyaya yekuti kwese kwandaitarisa, ndaingosangana nekunzwa zvinhu zvinongondirangaridza Mwari nekunamata.

Ndakarangarira mazuva andaizama kusimudza muchinjikwa zuva rimwe nerimwe kuti nditevere Jesu, asi ndaizougadzika pasi kuti ndimbotura befu, ndangodaro chete, ndaibva ndaukanganwa nekuti ndinenge ndanzwa kurerukirwa ndobva ndapfeka bhachi rekusaziva kuti ndiri kuzviraramira hupenyu hwangu ndega here kana kuti pane ane *remote control* yaari kubaya ichiita kuti ndikone pandinenge ndichifanirwa kuramba ndakati twasu!

***Kutiza***

Ndinofanira kuwana zano nditize muchato wandatarisana nawo. Kana vachida ivo maiguru namukoma ndivo vachasara vachichata naHazvi asi ini havandione. Kana zvatonhorera ndichadzoka zvangu ndovaudza kuti ndakanga ndasungwa ndikaiswa mujeri, kana kungotsvagawo chimwewo chinyaya. Asi kana vakandibvunza kuti muchato ndichiri kuda here, ndichavaudza kuti hazvichaita. Kana zvapfuura ndobva ndatora Juli togara tese.

Ndinozviziva kuti kana pane pandakamboita hupenzi hune nyanga nemuswe

ndipo pano. Asika ko ndingaite seikowo kana mwoyo wangu uchida Juli usingade Hazvi? Inga wani ndiri kuzamawo nhai veduwe. Chokwadi chakanaka uye ndicho chandiri kuteerera pano.

***Gutukutu***

Kubhawa kwandinonwira doro paChikwanha kune mupfanha anozviti Resident Poet wepabhawa. Nyanduri wepabhawa redu anoti anosutswa nedoro rakasurudzwa kuti aone zvinhu zvehupenyu nemaziso akangwara.

Kana pasina amutengera doro, Resident Poet anenge akagara mukona yebhawa achinyora. Mamwe mazuva anoti muzukuru waDambudzo Marechera mwana wehanzvadzi yaDambudzo.

Mamwe mazuva anoti Charles Mungoshi naMemory Chirere vanomuziva uye akatombodya navo sadza nemazondo rimwe gore kuBook Café, zvekuti kana akafa vanotouya kunhamo kwake vakapiwa mukana wekutaura.

Resident Poet anondifarira nekuti neniwo ndinonyora nhetembo nemabhuku, asi hapana bhuku rangu rati rabvumwa nevanotsikisa mabhuku. Kana ndakafarisa ndinomboverenga nhetembo dzangu naResident Poet mubhawa – tichiudzana kuti tiri zvikomo zvinotambidzana mhute, tudhara turi kuruzevha padoro tunonwidzana nekuputidzana chimonera.

Resident Poet anoti akasarudza kuita *resident poet* mushure mekunge aona kuti vanotsikisa mabhuku vari kutadza kuona chipo chiri paari.

Zvanzi nemupfanha iyeye ma*Rhodesians* aigona kutidarika nekuti ndiwo akaita kabazi kaive muhunde yezvedzidzo, tsika nemagariro kainzi *Literature Bureau*. Kabazi aka kakatangwa nevaRungu kaive kekupa mukana nekukurudzira vanhu vatema kuti vanyore mabhuku.

Zvino nhasi uno hatina rutsigiro rwatinopihwa isu vanyori. Nyika inongofunga kuti isu vanyori takafanana nanahwindi vemakombi, asika isu vanyori tine basa rekubatsira nyika nemamwe maonero. Tisu vana sarungano venyika itsva. Tinobatsira nyika kuti izive kwairi kubva nekwairi kuenda. Tinobatsira vanhu kuti vazive pavari kugomera nekugomberwa. Tiri muto wemazondo, hatingonaki chete, asi tinonama senamo!

Munyori ane basa munyika nekuti anotaura zvakasurudzwa, zvinobatsira nyika kuti inzwisise rudzi rwezvikwekwe zviri muhapwa dzayo. Munyori idhibhi rinodhibha pfungwa, kana pfungwa dzisingaende kudhibhi, ah, kubva mwene wadzo anofa achifamba.

Resident Poet anoti iye iko zvino ave nemukana wekunzwikwa nevakawanda mubhawa. Anoti zvekuti nhetembo dzake dziongororwe nemapurofesa kumayunivhesiti hazvisi izvo zvaanonyorera nekuimba nhetembo dzake. Zvanzi, "Ndinonyorera vanhu, kwete maakadhemiki. Maakadhemiki haasi vanhu nekuti nyika yavanorarama vari inowanda thiyori dzinosvina pfungwa setauro nyoro riri kuda kupukutiswa nemunhu apedza kugeza. Thiyori hausi hupenyu asi mumvuri wehupenyu, zvino kana uchiziva zvaunoita, haupedzere nguva pamumvuri, icho chinhu chiri kupa mumvuri uchichiona."

Nhasi ndasvika kubhawa kwedu kwaChikwanha ndikawana Resident Poet achinyora ari mukona yake. Unozivei, mubhawa munenge kumba. Tine nzvimbo dzatinotoziva kuti nhingi anowanzonwa ari mukona yakati kana kuti nhingi anofarira kunwira pedyo nemasipika e*disco* kuti anyatsonzwa magitare aMacheso. Ndicho chimwe chikonzero chinoita kuti nditaure ndichiti kubhawa kwedu. Ndinokuti kwedu nekuti isu tisu ma*shareholders* acho uye tikashaikwa kwesvondo rimwe chete zvaro, vanhu vanenge anaMai Maria vanotitengesera doro vanonetseka.

Ndakwazisa Mai Maria. Vane maoko akaomarara kunge vanofamba nemaoko. Zviwoko zvavo zvikobvu kunge homwe yemukorokoza anhonga akatengesa chivhinga chegoridhe. Mukorokoza kana atengesa goridhe, anotora mari yese ofamba nayo iri muhomwe. Vakomana, kuita hondo nekudya mari!

Mai Maria ndevekuKotwa uye murume wavo mudhara Jimu ndewekuMalawi anoshandira mukanzuru yeChitungwiza uye anofamba nebhasikoro rakare-kare. Tinombonwa naye mamwe mazuva akamirira mudzimai wake kuti vaende kumba. Kana adhakwa mudhara Jimu anombotiudza nyaya dzinotyisa paaishanda kuBNC Mine kuBindura.

Nyaya dzake dzizere *horror* yega. Zvinonzi naResident Poet nyaya dzamudhara Jimu dzese ndakadzinyora mubhuku randiri kushaya vangade kuriburitsa. Asika nyaya dzamudhara Jimu ndiyo nhoroondo yenyika mazuva aiuya vanhu

kubva kuMalawi vachizoshanda kuno mazuva eRhodesia.

Ndafamba ndichibva panaMai Maria ndatenga mapaindi angu maviri. Ndafamba ndichienda kuna nyanduri wedu. Ndadziwana dzakatsikitsira dzichitsenga kumashure kwebhiro dzichitsvaga mashoko arasikira mumadhireni nema*potholes* epfungwa.

Ndamupa imwe paindi yandanga ndatenga, ndichibva ndagara pedyo naye. Asimudza meso achishamisika, achibva abata paindi neruwoko runobvunda akarisimudza ndokurigadzika pamuromo. Muromo wake nemuromo webhodhoro redoro zvabva zvatsvodana zvikachata, achibva avhara meso okweva seshave.

Abvisa bhodhoro pamuromo achibva anditarisa ave netumisdzi mumaziso akati, "Wandiworora. Ndasutswa nedoro rakasurudzwa. Handizivi kuti wabva nepi hama yangu. Pfungwa dzangu dzanga dzapfunya chisero, asi iko zvino dzatambarara serunyemba. Nekuda kwekuti wandigonera, chinzwa unzwe nhetembo yabva muhura hwenhetembo, nhetembo ichiri kupfungaira hutsi:

*Hero gutukutu kunhuwa muZimbabwe*
*Nhai veduwe-e ndianiko atiparira?*
*Ndianiko asina tsitsi nevamwe?*
*Ndiani awondonga mapapu edu?*
*Munhu abuda mutoilet muZimbabwe*
*Akasiya asina kufurasha, adzipa toilet*
*Munhu abuda mutoilet muZimbabwe*
*Akasiya asina kufurasha, auraya nyika*
*Ndiani anhuwidza nyika sekuti akadya*
*Chidembo nematumbu acho, icho!*

*Abuda mutoilet ndiani varume wee-e?*
*Auraya vamwe, auraya nyika, atidhaka*
*Nesuwo tanga tichida kupindamo tizvibatsire*
*Asi totangira papi iye asina kufurasha*
*Totangira papi iye asiya azora manyoka pachemba*
*Varume, tsvagai asvibisa, anhuwidza, auraya agadzirise*
*Toilet haisi yemunhu mumwe chete*

*Mutsvagei afurashe toilet ive fureshi*
*Furasha, furasha, furasha titange patsva!*

***Museve***

Mazuva ano ndinorota ndichitsvagwa nemunhu wechinyakare ane nhembe anenge akabata pfumo ane mukutu wemiseve neuta kumusana. Ini ndinomuona ndotiza ndichinopinda muchechi. Asi kana ndave muchechi pakati pevanhu vaMwari muimba yaMwari, ndinoona munhu uya asvika. Haanyare, anomirira kuti shoko ripere kuparidzwa.

Panongopera mharidzo vanhu vaMwari vachisimuka kuti vaimbe, ndipo paanobva angopinda. Anofamba nemukati mevanhu achivheyesa-vheyesa meso. Ndinomuona ndobva ndanonga Bhaibheri ndovhara musoro wangu sekunge ndiri kuverenga kuti asandione. Asi pane mumwe mukadzi akapfeka hembe dzeruwadzano arimo muchechi anokwazisana nemunhu wechinyakare uya, vopanana bute.

Mukadzi uye anobvarura nguwo dzake dzechechi dzeruwadzano osara ave nenhembe dzakewo. Anofamba nemunhu uya wechinyakare vachiuya kurutivi rwandiri. Mukadzi uya anoratidza murume uye pandiri. Murume uye wechinyakare anodzokera shure zvishoma achigadzirira kundibaya nepfumo. Anopotsera pfumo rake. Rinouya richibhururuka serukodzi rakandinanga asi ndinoona mutumwa waMwari achiuya kuzondibvuta. Mutumwa anotanga nekugamha pfumo riya robva rashanduka kuita huswa. Anobva andibata ruoko obhururuka neni kuenda mudenga. Patakananga marata edenga rechechi anovhurika tobva tabuda.

Mutumwa anondigadzika pachiruvi chechechi. Ndinotarisa nepaburi patabuda napo ndoona vanhu vari muchechi vachifurufushwa. Munhu uya anovhomora museve kubva mumukutu wake oisa pauta hwake ondinanga kuti andipfure, asi ndinopiwa simba nemutumwa uya ndobva ndabhururuka ndichitiza museve.

***Mukadzi***

Handina mukadzi nevana ini. Ndinongorarama ndiri bhachura, ndichingonzi Musa Sikireta. Musa izita randakabvunza amai kuti akanditi Musavhaya ndiani uye zvichirevei, ivo vakati izita rasekuru vangu vakafa vakanga

vachishanda nevaRungu vekusavhaya migwagwa mazuva avakwa maguta anenge Masvingo kare kare. Sekuru vangu vaishanda nevarungu vaisavhaya migwagwa asi ini ndinosavhaya doro, ndinosavhaya kusanzwisisa hupenyu.

Zvisinei, ndinganyepe ndikati handina mukadzi. Mukadzi ndinaye, asi haasi wangu, mukadzi wemuridzi, mukadzi weshamwari yangu. Zvakare handingati Richard ishamwari yangu, ndingakurasisei, Richard munhu wandakangosanganawo naye tikangokurukura nezvevaimbi nemimhanzi.

Uye handifanirwe kutaura ndichiti mukadzi wandiinaye nekuti hatigare tese asi kuti tinongoonanawo apo nepapo asi mazuva ano zvanyanya. Musandishore, handisirini ndakamunyenga, uye naiye musamushorewo nekuti handiye akandinyenga. Ini chandinoziva chandakagona kunyenga chikandida idoro chete.

Mukadzi wandinotaura nezvake pakatanga kudanana kwedu akanditi pachiRungu inonzi *chemistry* akati muchiShona ndiwo mwoyo muti unomera paunoda kana mumugwagwa unofamba nemota kana mumba, mukicheni mamunobikira chaimo. Akanditi ndisafunge zvizhinji pamusoro pazvo asi kuti ndingozvisiya achiti *after all we are just two very good and very close friends*. Juli akangoti, *"I just need someone to talk to."*

Ndiye anondipa mari kana ndisina mari. Ndiye anondibhadharira *rent* kana zvakandiomera. Ndiye shamwari yangu kunze kwedoro. Kubasa kwandave kushanda mazuva matatu pasvondo kuColcom ndiye akandirongera ataura nehanzvadzi yake. Asi manje, handishande zvemunhu akabayirwa chitupa zvinongoitawo semaricho asi mari yacho yakanaka sekeke remuchato.

Pamwe ndikaita rombo rakanaka ndinogona kushanda mwedzi mitatu yakatevedzana vobva vambotimisa. Chazvakanakira chete kuti kana vakatimisa, kana votida zvakare ndinongonzwa ndafonerwa. Saka basa ndinaro asi rinenge zvigamba, rinowanikwa apo nepapo asi mari yacho handitsamwe nayo nekuti ndinokunda vazhinji vanoshanda mazuva ese kune mamwe makambani mudhorobha umu. Uyewo iri nani pane mari yandaibhadharwa pakakoreji kandaidzidzisa.

Mukadzi wandiri kutaura nezvake anombotiza kumba kwake oswera ari

kumba kwangu achiti haachadi kurarama nekuti hupenyu hune hutsinye setsine dzakahwanda mumipendero yehembe. Ndakamubatsira nguva dzakawanda paaida kuzviuraya nekuti anoti haanzwisise kuti kuita kwaRichard kunorevei muhupenyu hwake. Anoti paakapedzisira kunzwisisa hupenyu, mai vaRichard vakanga vauya kuzoshanya asi pakati pehusiku akamutswa neruzha, akawana Richard namai vake vasina kana kupfeka vachizorana mafuta aive mukadende.

Zvinhu hazvina kuzombonaka kubva ipapo. Uye paakada kuvabvunza nyaya iyoyo kwayedza vakangomuudza kuti ukada kuonesesa UNOFA! Anoti ndiwo mufiro wakaita nyaya iyoyo uye ndiwo mufiro wakaita zvese. Havana vana, saka Juli anogara ari ega nguva zhinji nekuti Richard haachagari pamba asi nguva zhinji anoenda kuna mai vake.

Juli anoti nyaya dzemishonga ndidzo dzave kumutyisa. Anoti haazive kuti haasi kuchengetwa kuti ave mukadzi wezvikwambo here nekuti kufunga kwake, Richard namai vake vane zvimwe zvavanoita vachishandisa mishonga.

Juli anoti haazive kuti mai nemwana vanoroya vese here kana kuti pane zvimwewo zvikukutu zviri muhupenyu hwavo.

Mukadzi anotambudzika nehupenyu uyu anonzi, Juliet. Ndakamuziva, tikave shamwari uye mwoyo wangu ukamurwadzirwa. Aive nemaziso aindiudza kuti ari mujeri, ari kushuvira kuve nerusununguko.

Juli anoti ini ndinozvitambisa ndichidanana nedoro nekuti ndinofanirwa kunge ndichinyora mabhuku nenhetembo nekuti ndine chipo. Juli akati anoda kuita *manager* wangu kuti andibatsire. Juli anoti ndine *potential* yekuita zvinhu zvikuru kwazvo semunyori. Asi kwandinoenda hakusi iko kwandinoda kuenda?

Asi kushamwaridzana kwangu naJuli kwandiyamura mune zvakawanda. Kuendawo kubasa, kudzikamawo, kurara kumba, kudya zvakanakawo. Ndave nani, asi chete ndiri kudada nebhachi rekukwereta nyangwe zvaro rakandifita kunge ndini muridzi waro.

Ndine chinhu chandakaona. Kuwirirana kwangu naJuli kunobva pakuti tese

hatina vanhu vanotinzwisisa, vanotida uye kuti isu hatinzwisise hupenyu. Juli anoti haasisina hama dzinganyatsonzi hama. Mai vake vakafa uye baba vake vakaroora mumwe mukadzi. Munin'ina wake akaroorwa kwaGumbonzvanda pabarika uye haazive kuti mupenyu here kana kuti kwete, haanyori tsamba, iye Juli akanyora hadzina anopindura.

Kana ari murume, Juli anoti aifunga kuti akanga ainaye Richard Munemo wekwaRusape, asi anoti iko zvino haachisina murume. Juli anoti pamwe dai akaita vana naRichard, pamwe zvaizomubatsirawo kuti afare, asi mumba mavo makadzima, hamuna rudo, hamuna vana. Anoti akamboti kuna Richard vaende kunobatsirwa nanachiremba, asi akapenga zvekuti kana Juli akatya kuti yaive nyaya yembereko chete here yaakanga ataura. Anoti Richard akangomuudza kuti vana vakanga vasiri muhurongwa hwake.

Kana ndiri ini, kumba kwedu vanhu vese vakatondichema vakaita mariro angu ndokunondiviga. Havandiverengi pavapenyu nekuda kwekuti zvandinoita hazvisi izvo zvavanotarisira kuti ndinge ndichiita. Ndakazombotukwa namai ndaridza chimbo chaLeonard Dembo chinoti:

*Unoda kuti ndiite zvaunoda iwe, handingazvigoni zvaunoda iwe*
*Mumwe nemumwe anoita zvaanogona, kwete nhingi zvaanoda.*

Juli anoti Richard murume wake haana basa naye nekuti anongoita madhiri nezvimwe zvinhu zvaasinganzwisise, achiuya kumba husiku kana kusatouya pane mamwe mazuva.

Juli anoti Richard anogona kutozomufonera ave kuMozambique kana South Africa asi iye angobva pamba achiti ari kudzoka pasina nguva. Pamwe pacho anombouya nepfuti, AK47 chaiyo dzaanotora kuMozambique achinotengesera kuSouth Africa.

Juli anoti vakadzi vaRichard ishamwari dzake dzaanogara achingoenda nadzo nemota.

Juli anoti pamwe Richard anouya kuzotorwa asina kana kugeza. Ini handidi kumubvunza kuti kana achiti vakadzi vaRichard ishamwari dzake anoreva here kuti vanoita zvechingochani. Zvakangofanana nenyaya yaRichard namai

vake, ndinomboda kubvunza kuti vanoroya here kana kuti vanodanana naRichard, asi ndinongosiya zvakadaro nekuti handidi kusvina mota risina kuibva.

Pasina kuti ndinogona kutemha muchero mumbishi, Juli haadi kubvunzwa zvakawanda. Ane chipo chekukutiza iwe wakagara naye, oenda kure newe asi imi muri mese. Anoti iye saka achifarira kutandara neni nekuti handimubvunzurudze kana kumunetsa kuti chii chaari kufunga.

Kana musi waakauya kumba kwangu aine kabhora kembanje kaaiti ari kuda kuputa kuti ambonzwa kuti mbanje inopedza nhamo zvechokwadi here, ndakangomusiya. Ndakangomubatsira kuimona asi iye ndiye akaiputa ega asi haina kumudhaka. Ndakamuti azame kunwa doro nekuti riri nani pane mbanje, asi doro rakamuramba. Akangorinwa chete anotemwa nemusoro obva arutsa kunge achafa. Akanditi akanzi nachiremba wake ane chirwere chekutemwa nemusoro chinonzi *migraine*. Hachidi kuti adye zvimwe zvekudya kunyanya zvakavira zvinoita kuti musoro wacho utange.

Juli ari kuti haachadi murume, asi Richard ari kuramba kurambwa.

Juli ari kuti Richard ari kuti kana akangoramba achitaura nyaya yekuti haachamuda, Richard achanotaurira amai vake kuti Juli ave kunetsa achiti anoda kuti paitwe dare rekutonga nyaya yekuti vanoroya. Richard ari kuti iye Juli anoziva kuti zvinorevei kana akaudza mai vake izvozvo. Rufu rwaJuli. Richard anoti kana Juli achida kuziva kuti mai vake vakamira sei ngaanobvunza vanhu kumusha kuti pane anovatanga here. Richard anodada nehuroyi hwamai vake.

Juli anondibvunza, "Nhai Musa, kusiri kufa ndekupi? Vanhu vanodada nehuipi. Vanhu ava ndivo vanonzi varoyi chaivo uye ndinofunga kuti Richard ane mumwe mukadzi asi asiri munhu asi wechikwambo waanoziva iye namai vake. Ndinorota ndichinzi 'ukaramba uchida kuongorora zvakawanda unofa wakachenama sembwa. Ziva kuti zvimwe zvinhu hazvibvunzwe, hazvikanukwe asi iwe uri kuda kunwa muto vamwe vachida kuseva. Unofira mafufu segonzo pakashaya anokuchema kana kukuviga.' Asi anondidaro handione chiso chake. Musa, hupenyu mutoro unorema nyangwe vanhu vasingaone chinhu chawakatakura."

***Resident Poet***

Zvakanzi naResident Poet rimwe zuva, mukoma Musa makandiudza nezuro makadhakwa kuti muri kutiza Mwari. Makati muri kuda kunwa doro mudhakwe sechikorobho chaguta mvura. Maiti kana madhakwa munenge musisanzwe mapapiro engirozi. Makanga muchitamba muri pedyo neku*stage* kwaive naTuku mukafara nekuti makanga mamugumha. Ndakanyora nhetembo yakasutswa nemashoko enyu. Teererai munzwe:

*Pane vasingagutsikane*
*Nemukaka wemubhodhoro*
*Vanoti kuenda kudanga*
*Kuenda kwaunokamiwa*
*Kunovaswededza pedyo.*
*Kune vasingagutsikane*
*Nekunzwa Tuku achiimba*
*PaCD kana paredhiyo*
*Vanoti kuenda kwaari kuridzira*
*Kunomuona nemeso*
*Kunovaswededza pedyo.*
*Asi pedyo naTuku*
*Hapasi pedyo naMwari*
*Hapasi pedyo nemuchinjikwa.*

Handina chekutaura pamusoro penyaya iyi. Resident Poet ave kuda kunditambudza setsine iri mumupendero wehembe. Tsine inobaya asi ukaitsvaga hauione. Pamwe yakwana nguva yekuti ndidzokere kuna Mwari ndinoti Baba, handikodzeri kuti ndinzi ndiri mwana wenyu. Pamwe yakwana nguva yekuti Mwari vandipe hembe dzakachena.

Asi unozivei, ndiri kutya kufa ndiri zvandiri nekuti Mwari vamboedza kundipa chanzi asi nyama yangu yatopanduka. Pane pandinonyatsozviona kuti zviri kuitika nekutaurika muhupenyu hwangu hazvisi zvemunhu, ndezvaMwari. Asi ndotangira papi iro doro richinaka semukaka?

***Nyika***

Nezuro senguva zhinji dzandinenge ndadhakwa zvekusara ndave imbwa, ndakazvishora zvikuru. Ndakazvishora nekuti ndakanga ndadhakwa asi

panzvimbo yekuti ndiende kumba kwangu kwandinoroja, ndakaenda kumba kwaRichard naJuli.

Ndakaita rombo rekuti Richard akanga akaenda kumadhiri ake kuNamibia. Munhu akandiona uye anoziva kuti ndakasvika pamba paJuli naRichard mukadzi anoroja pamba pavo ane murume wake anoshandira kuSouth Africa. Handina kutaura naye, asi ndiye akandiudza kuti ndigogodze nekuti Juli akanga aripo. Asi nguva dzakanga dzapera nekuti nechepamusiwo wepamba pamai ava, ndakaona paTV pachiitwa nhau dzebhora dzekuma naini.

Nhasi handina kudhakwa asi ndiri kufunga kuti dai ndakasvika Richard ariko ndaiti kudii? Handizivi kuti chakanditakura chikanondisiya kumba kwaJuli naRichard chii? Asi chinhu ichocho hachina tsitsi nerudo neni. Ndichaurayiwa chete rimwe remazuva, asika ini ndinongoti mhosva haisi yangu. Mhosva idoro rinondidhaka semvere dzekatsi yawira mumvura. Mhosva ndiye Juli akandibvuta kubva kuna Richard akati tive shamwari dzepamwoyo.

Asi nyangwe dai ndakawana Richard ariko, ndaingomuudza kuti ndiri kutsvaga iye kwete Juli. Ko iye ane basa nemukadzi wake here? Ndiye munhu akaimbirwa chimbo chiye naChimombe kuti:

*Nyangoti ndigere*
*Rudo rwakapwa setsime...*
Asi ndinotenda Juli. Akandibikira sadza ndikadya achibva andipa mari yekuti ndinokwira mota yekuenda kumba kwangu.

***Zvimwe zvinhu***
*Zvimwe zvinhu zviri nani*
*ukagara usina kuzviona*
*Nekuti unogona kusazozvionazve*
*Wofanana nemukadzi waRoti*
*Akacheuka achida kuona asi akasazoonazve*

*Zvimwe zvinhu zviri nani*
*Ukagara usina kuzviona*
*Nekuti kuzviona kunoparira*
*Kufanana naDhavidhi akaona*

*Mukadzi waYuriya achigeza*
*Akabva atadza, akakoromoka...*

*Zvimwe zvinhu hazvingodi kuonekwa*
*Zvinoda kusiiwa zvife dziri nhumbu*
*Zvisvodze, zvitandadze, zvife, zviore*
*Nekuti kuona kunouya nerufu*
*Eva akaona, akadya, akafa*
*Neni ndakaona Juli ndikafa.*

***Juli***

Nezuro takaswera tichitandara naJuli. Tainge takarara nemanhede pamubhedha wangu. Juli akandiudza kuti ari kuda kuuraya Richard nekuti pakati pavo pakanga pasisina rudo.

Juli akati nyangwe Richard akange aripo pakanga pasisina nyaya pakati pavo. Zvakanzi naJuli, "Tangove hanzvadzi nehanzvadzi dzinogara dzese. Hapana magetsi erudo. Richard anongotaura neshamwari dzake pafoni vachiseka nekufara asi ndikada kutaura naye tichifara kana pamusoro pezvinhu zvine basa, anongoita tuhasha tusinganzwisisike nekungotsvedza-tsvedza sehove iri mumvura."

"Kana asiri kutaura pafoni anenge achingobaya-baya kafoni kake achitumira nekupindura ma*message*. Usafunge kuti Richard anosiya foni yake pasi kana ave kunogeza kana kuenda kupi zvako. Foni yake haasiyane nayo uye handitombobvumirwa kuibata, inoyera, inoshura, inotyisa."

Zvakanzi naJuli pamwe unongozonzwa Richard achiti ndanga ndakaenda kwaRusape kunoona amai vangu. Juli anofunga kuti Richard akamuramba kare asi zvekuti ane vamwe vakadzi vari kune imwe nzvimbo anozviramba, anongoti, "Vakadzi vaRichard ishamwari dzake dzechirume dzaanoita nadzo madhiri." Ini Juli ndinongomusiya achitaura nekuti handidi kunyanya kumupindura.

Ini chandinoziva kunyora nhetembo nekudhakwa. Ndine nhamo dzanguwo kuti ndibve ndanyanya kuita seshasha yekuteerera nekubatsira Juli nemazano. Ini pachezvangu handizvinzwisisi uye handinzwisise hupenyu.

*Chipatara*

"Saka nhai *sister* nemi chiremba, kana mwoyo waJona uri iwo mhandu, ndiudzeiwo kuti vanhu vaye vanovhiyiwa mwoyo yavo yobviswa voiswa wegudo kana wemumwewo munhu, hunhu hwavo hunotungamirirwa nemwoyo upi? Mwoyo mutsva waiswa mavari here kana kuti wakare? Asika kana mwoyo wakare wabviswa unenge usisina basa, unenge wafanana negararwa rabviswa pahuro rikasvipirwa muvhu rikafushirwa negumbo. Ko zvakare imi vanhu vakadzidza ndiudzeiwo kuti kana vanhu vachinzi vakabva kumakudo sekutaura kwaCharles Darwin, ko makudo ari musango achiri kubateimo? Achazove vanhu riinhi? Ihama dzedu here?"

*Sister* vanoti, "Nyaya dzenyu mukoma Musa hadziperi. Tichakuudzai zvatinofunga kana tichinge tapedza kuona vamwe varwere."

"Kutaura kwakachenjera ikoko *Sister* kwekuti ndisare ndakagarira kuuya kwebhazi rapfuura zvaro kare. Kana ukanzi uri kurwara seni kudai ndauya muno muchipatara. Chiri kurwara pandiri chii nhai chiremba? Inyama yangu here? Mweya wangu here? Mwoyo nepfungwa here zvabvuma kupfuhwirwa nehurwere? Ko kana munhu akange achinzi asvikirwa akauraya munhu sei mweya wanga wakamupfeka usingatsvagwe kuti uendeswe kunotongwa? Ko kana muchiona chigure, nemhaka yei muchiti chigure, nyangwe imi muchiziva kuti ari seri kwechigure ndiMonjoro? Chigure imask here? Chigure munhu akapfeka *mask* here? Ko kana akange abvisa *mask* yake haachisiri chigure here? Ndipindureiwo nhai *sister* nemi chiremba nekuti ndimi makadzidza?"

*Sister* vanotaura vachifamba, "Tokuona tadzoka Musa."

"Vanhu havadi kubatsirana. Ndabvunza mibvunzo yehupenyu, asi mubayiro wangu ndewekuti vandibaye majekiseni ekuti ndiite fuza, ndinyarare nekuti zvanzi ndiri kurwara zvakanyanya.

Asi unozivei pamusoro pekufa nerufu nhai iwe chiremba? Ini ndakambofa, saka ndinokuudza kuti kwasara kuti ndichifa kechipiri, kana ndafa kechipiri ndichagona kufa zvakare kechitatu paye pachaurayiwa rufu zvese nenyika yerima iri pasi pevhu inogara mweya yevanhu vakafa.

Kana mukazosangana naRufu ikoko kumawadhi amuri kuenda mundiudzewo,

ndiri kuda kumuona, ndiri kuda kutaura naye. Asi jee-e ijee zvaro *sister*, dzihwa harigochwi, uye Jesu haasekwe!"

***Maiguru***

Maiguru ndaida kuvarova rimwe zuva, asi ndakazotya mukoma. Munhu unganditukire hurombe hwangu, kusaroora, kudya mari, kusageza ndizvo hupenyu here izvozvo?

Hanzi takazvinzwa kuti munodanana neimwe mbuya ine murume wayo kuti vasikana vapera here? Havazivi zvavanotaura. Ndinoziva kuti munhu anenge akavaudza nezvaJuli kambuya kepamba pedu kana Teki. Teki haanawo mukanwaka uya, chero munhu angoonekwa anongovhurirwa ma*chapter* nema*chapter* neasati anyorwa muhupenyu hwemunhu, Teki anenge atove nawo. Zvino akaramba achifarisa kudaro ndichamugadzirira saizi diki inomurwadza, agare pasi.

Ini naJuli tiri shamwari dzine maitiro adzo, tinozivana uye tinonzwisisana. Handiti iko zvino ndave kuenda kubasa kuColcom nekuda kwaJuli.

Ivo maiguru ndivo vakatonyanya kufara vachiti, "Babamunini manga manyanya kuhwanda nehurovha iko zvino hamuone kuti magona mandiunzira masoseji ekuColcom kwenyu uku. Mukadzi anofanirwa kuchengetwawo. Iko zvino chiitaiwo musoro mundisetesewo musoro kamwe chete hako..."

Ivo maiguru vangadaro zvavo asi vakamira naJuli ivo ndivo vangatonzi mbuya. Kunyanya iko zvino vhudzi ravo rave kuda kutanga kucheneruka nemvi.

Ko iyo tsvina yacho yavanoti handigezi ndeyavo here? Iri pahembe dzavo here? Ndakambovakumbira kuti ndifambe navo here? Mari yavanopopotera futi imari yangu, kwete yavo. Ivo vanofunga kuti kana vasingashande ndinofanirwa kuvapawo imwe yemari yangu, manje hakuna zvakadaro. Nemhaka yei vachiita sekunonzi vane varume vaviri? Kana vachinge vachitonga mukoma ini ngavazive kuti ndiri jecha rapinda muziso, haufare kana ndirimo.

Vanopenga maiguru, asi kupenga hakuna zvakunobatsira kana vekupengera vacho vakaita sesu. Tinongokutarisa kwete neziso rine huroyi, asi neziso

rakangocheneruka seremurwere, ziso risina chaunganzwisisa pariri. Hanzi, babamunini muri rombe munonhuwa nhamo, hamuna kana gumbeze zvaro! Ndinozviziva sei kuti ivo havana kuroorwa kutiza nhamo kumba kwavo? Kana kuti vakaroorwa zvekunge vanga vashaya anovaroora vakangozvinamatidzira pamukoma wangu?

Munhu unoti ini ndiri rombe asi iwe usingaone hurombe hwako. Ihama ngani dzamaiguru dzigere pamba pamukoma? Munin'ina wavo mwana wamai vavo chaiye, mwana watete vavo nemwana wababamunini vavo zvakare vese havashandi. Asi ini ndingori ndega, hwani chaiye hama yemurume ndini ndoshungurudzwa ndisingagare ipapo ndichitoriwo zvangu munhu ashanya. Manje ini zvema*lecture* handidi ndakazvisiya ndichiri kuyunivhesiti.

Dai mukoma wangu achitaurawo, manje anongozvinyararira zvake ndichitukwa dzimwe nguva nezvaamai vedu chaivo nyakubereka. Ndinombovatarisa kuti ndione kana pane chavangatsiurewo kuna maiguru, asi unotovaona vatorara zvavo pasofa musoro wakatarisa mudenga vachifema zvine tumagwiriri turi kure kunge kanguruve kan'yudza mhuno yako mumadhaka ane honye dzinonaka.

***Svoto***

Zvanzi naResident Poet, "Mukoma Musa imbonzwai zvakasutswa nedoro ramakandipa nezuro remukeni, doro revaRungu rakanzi Heineken asi ini ndave kuriti Haikona."

*Svoto inenge hoto inopesura besu,*
*Svoto inoonekwa kana matenga*
*Akagukuchira hore dzemvura nhema.*
*Svoto inobuba paye panopenya mheni*
*Nepanogogodzwa pamukova wenyika*
*Nezibaba rebhanan'ana rine mupepe wendebvu*
*Richidzvova kuti vhura! Vhura ndipinde!*
*Asi pakupedzisira poshaya kana donhwe*
*Nyangwe rimwe chete zvaro remunwe waRazaro*
*Rinotsvoda miromo yevhu,*
*Yaputana, yaparuka sedama rechembere.*

*Sekuru vanga vachitarira denga*

*Vanozunza musoro wavo*
*Voisa chingowani chavo muhapwa.*
*Vanofamba vachidzokera kumba*
*Manyatera avo, achitsenga tubage*
*Twakangwa nezuva tusati twakura.*

*Ichi chimurenga charwadza, chasiyana*
*Hachina magamba, hachina kana mbiri*
*Kana nehupenyu hwedu yave drought.*

***Mukoma***

Chete iwe hausi wega, uye nguva zhinji dzaunotaura hauzivi kuti ari kutaura mauri ndiani. Kana nesuwo futi hatizive kuti ari kutaura mauri ndiani. Hupenyu hwako matumbu akabikwa asina kugezwa asina kubviswa zvemukati – aine ndove yawo. Haadyike, haatarisike. Ko pamusoro pebhazi uri kubateipo iwe usiri kondakita kana hwindi? Vhara mahwindo nemaketeni ehupenyu hwako nekuti tanyanya kuona zviri mukati zvisina kurongeka nekurongedzwa.

Kana ndiro yemupiro ichifamba ikasvika nepauri usaite zvawakaita svondo yakapera kuramba wakaibata wakaitarisa, maziso ako achipenya zveruchiva kusvikira watozozunguzwa nababa vaive pedyo newe vaye.

Pandakataura newe wakati hauchadi kunwa mapiritsi ako. Wakanditi unonzwa zviri nani kana usina kuanwa pane kunge waanwa. Asika gonye haritange nekuodza muchero wese, rinotanga nekuruma nekuboora padiki.

***Nyama inorumira***

Juli hauna tsitsi. Jobo akatuka zuva raakazvarwa. Juli, ini ndinotuka zuva randakasangana newe. Ndinotuka nguva dzandakasangana newe, ndigozotuka nzvimbo yandakasangana newe. Ndinopedzisira nekutuka maziso angu akakuona, nepfungwa dzangu dzakakurangarira uye miromo yangu yakakunyemwerera nemaoko angu akakumbundira. Ko sei ndisina kukukanganwa? Sei pfungwa dzangu dzisina kungodzima, dzotadza kuziva kuti ndiwe ani, zvobva zvangondibva? Ndobva ndangopfuura zvangu ndoenda kwandinoenda. Vanhu vanoti hanganwa dzakaipa, asi apa ini dai ndakadzida zvangu, nekuti dai dzakandiyamura.

Juli, iwe unozviziva kuti ndinokuda asi handifanirwe kunge ndichikuda kunyanya panguva dzino dzandiri nezvandakatarisana nazvo muhupenyu. Juli, ndinokuda asi handikude. Unoziva, dai waive mutengesi wemishonga ndichirwara ndaenda kufamasi kunotenga mushonga, ndaivaudza kuti vandipe iwe varege zvavo kundipa mushonga. Kana vandipa iwe ndaiziva kuti ndinobva ndapora ipapo. Asi ndinotya kuva newe zvakare nekuti ndinopedzisira ndave kukunwa nenguva yakafanira neisina kufanira ndikatozofa.

Juli ndinokuda, asi iko zvino handichakwanisa kukuda nekuti ndiri kuchata iwo mwedzi uno naHazvi. Ko wakandipireiko nhamba dzeserufoni yako? Nemhaka yei ndisina kungopesanisa manhamba pawaimataura kwandiri? Ndakaisa nhamba dzako mufoni mangu asi nekuda kwekuti handingakubvise mupfungwa dzangu, nhamba dzako dziri kundipisa, dziri kupisa mufoni mangu. Ndiri kunzwa kuda kukufonera, asi ndinoziva kuti handifaniri kukufonera, nekuti ndikakufonera handina chimwe chandinokuudza kunze kwekuti Juli, ndinokuda asi handifanirwi kukuda.

Zvakare murume wako Richard munhu akanaka, munhu anongozviitira madhiri ake asi asingauraye vanhu. Anokubhowa ndinozviziva wakandiudza, asi ukabvunza vamwe vakadzi vane varume vanoshusha vanototi iwe une rombo rakanaka kuve nemurume asingakupiringishe. Asi ndinozviziva kuti zvakaoma kugara nemunhu asingaratidze rudo, munhu anoshamisa ane homwe dzakazara rheza netsono dzezvisingazivikanwe.

Chete une nyaya dzakawanda dzaunogunun'una nadzo pamusoro paRichard, saka rega ndiisiye nyaya iyi nekuti ndinoziva kuti handiihwinhe.

Juli, ndakaroora, ndiri kuchata naHazvi, asi wandinoda ndiwe. Iko zvino ndipo pandave kuwana simba rekuongorora rudo rwangu naHazvi ndobva ndaona kuti hatina kufitana uye ndakazongomudawo zvekunge munhu wangove kuita chinhu nekuti chinofanirwa kuitwa asi kwete nekuti ndizvo zvaunonzwa kuda kuita iwe.

Ndave kutya kuti kana amai vakazviziva kuti handichadi kuchata vanonozvisungirira nekuti ndiri kufunga kuti zvapachine svondo nhatu muchato usati wasvika, ndingaudze here vanhu, hama neshamwari kuti

handichadi Hazvi, wandinoda ndiJuli. Asi vanhu vacho vanozoti kudii kana vakaziva kuti Juli wacho mukadzi wemumwewo murume? Ko izvo zvinombofamba sei chaizvo kuti zvizosvika pazvasvika apa?

Ini ndakamboudza vanhu kusanganisira maiguru vanova ndivo vakanga vachinyanya kundivhevhetedza kuti ndiroore Hazvi. Ndakavaudza kuti nyaya dzekuti ndiroore nekuti muri kuda kundibatsira kubuda muhubhachura hadzibatsire.

Zvakanzi namaiguru, "Hazvina basa, muchadzidzira kumuda zvenyu nekufamba kwenguva nekuti hatingambokuvigai negonzo." Saka kutaura chokwadi chaiko, Hazvi ndakamuroorera kupedza mitauro. Zvino ndakati ndaroora ndochiudzwa kuti kwavo hakuna anoenda asina muchato, zvino ndipo patasvika, tatarisana nawo muchato ndipowo pandinosangana naJuli mushure megore nemwedzi inoraudzira.

Ndambotarisa kadhi rekukoka vanhu kumuchato wangu naHazvi, ndikaona mavara akati Hazvi achibva pachimhara anoti Juli. Ndanyemwerera ndega ndikanzwa mapapu angu kudziya achinonyunguditsa ropa riri pedyo nemwoyo.

Juli, ndaisafanirwa kusangana newe, ndaisafanirwa kuwirwa nemuyedzo wakadai. Chete handizivi kuti sei muhupenyu hwangu ini Musavhaya zvinhu zvichingozokanganisika pandinenge ndamirira kuti ndigashirewo zvakanaka. Asi ndinzwisise Juli, handisi kuti iwe uri chinhu chakaipa kwandiri, kwete. Wakandinakira. Ndinozviziva kuti ini newe tisu vanhu vakadanana rudo rwaipisa. Zvino ndosangana newe nhasi mushure memwedzi inoraudzira kubva panguva yatakabvumirana kuti tisunungurane, ndongoona kuti hauna kuchinja. Uchingori Juli uye wandakaziva kare. Ndichiri kurangarira kuti ndakanga ndambotambura mazuva ekutanga kuti ndikukanganwe, asi nguva yakazondibatsira nekufamba kwayo ndikakukanganwa, asi kwete zvachose.

Ndine mazuva andaikurota, mazuva andaikufunga. Kunyanya paye pandaimbotarisa mufananidzo watakatorwa ini newe taenda ku*Town Centre*. Mupfanha wekutora mapikicha akanga angotiona tichipinda mu*Town Centre* achibva atimhanyira achiti mubatiro wataive takaita amburera tichihwanda tumvura twaipfunha wakanga waita kuti afunge imwe pikicha yaakanga

amboona mune rimwe bhuku remapikicha.

Takanga tamuudza kuti hatina mari asi akaramba achinetsa kusvikira tazotorwa pikicha iyoyo. Iwe hauna kuda kuichengeta nekuti waitya kuti ingaite chimoto kumba kwako, asi ini ndinayo nanhasi uno. Ndinofamba nayo sekunge uri mukadzi wangu. Zvinomboitika muhupenyu zvinotyisa.

Nhai Juli, uyu muchato uyu ndoita sei nawo? Ko Hazvi ndichamuudza kuti kudii? Kuti hazvichaita kuti ndichate newe, ndawana mumwe? Asi handidi kumurwadzisa Hazvi. Ndikamuudza kuti hazvichaita ndinomuona akazvisungirira mumuti netambo. Ndinoda kudzokera kuzuva randakasangana newe ndibvunze kuti sei ndisina kunge ndakurumidza kubva kumba, kana kunonoka zvako kuti ndipesane newe, ndisave panguva yandave iko zvino yekutarisana nemuyedzo. Apa ini ndichinamata kuti, "Mutinunure kubva mumiyedzo."

Juli nyaya yawandiudza iri kundinetsa. Wati iwe unogona kunoramba Richard wotama, wouya kuzogara neni? Asi hana yangu iri kurova. Handizivi kuti ndiri kurota here kana kuti zviri kuitika.

Mazuva ari kufamba, ari kufamba semasvosve ari kupinda achibuda mumwena – apa ini ndakangoyeva. Uyu ndiwo muyedzo unozadza nhandare yebhora yehupenyu hwangu nemasapota ayo zvekuti ini angu masapota anongoita zvekunzwa ari kunze kwenhandare. Juli handizivi kuti nemhaka yei mazuva aine hutsinye. Dai ndaiziva kuti ndichazosangana newe nhasi mutaundi sezvandaita, ndingadai ndaswera zvangu kumba ndakarara kana ndichidziya mushana.

Ndave kuziva kuti muchero usingabvumirwe unotambudza mwoyo. Unenge uchiti dai ndangourayira kuti ndinzwe kuti unodii nyangwe uchiziva zvako kuti haubvumirwe. Juli wakaroorwa. Sekuru vangu vakandiudza kuti mukadzi wemumwe ndiambhuya, asi rudo urwu rwunopenga senyati rwuchipfeza sechipembere chine mhuru rwabva kupi chaizvo? Nemhaka yei rwanangana neni?

Kana nehana yangu inondibvunza kuti, "Ko iwe unorwarira Juli, ko vasikana vasina kuwanikwa vapera here? Kana chirikadzi zvadzo, kana mvana zvadzo?

Ko iye mukadzi uyu waRichard wakaonei paari?" Asi handisi ini ndine nhamo yacho, ndinoziva kuti naiye Juli wachowo mwoyo wake rave benzi rerudo, hauchaziva zvaunofunga nekuita.

***Chitekete***

Juli ndiri kuda kumbotora zororo, kusuduruka ndiende kumwe kunhu asi handizivi kuti kupi. Asi dai zvaibvira kunhu ikoko kwave kure chaizvo nenyama yangu, nemaziso angu nemwoyo wangu. *I need a break*, ndichambofamba-famba asi handizivi kwandinofanirwa kuenda.

Juli, ndinovimba kuti uri mupenyu uye wakasimba muviri zvese nemweya wako. Ndine nyaya yandinoda kukuudza. Ndakaregedza doro, kana kuti doro rakazondiregera. Ndave kunamata, uye ndicho chikonzero chandaikuudzira kuti ndine dambudziko rekuti ndakasangana newe ndichibva ndangokuda zvekupenga, zvekufarisa kunge imbwa yaona tenzi vayo vakaenda kwavakanga vaenda iyo isipo. Mwari havandibvumire kuti ndidanane newe nekuti uri mukadzi wemunhu.

Asi Juli, pane rudo rune ngozi, rudo runopenga, runopfacha kunge mhou ichangobva muhutsiru iri kukamwa mukaka kekutanga. Rudo rwacho nderwekungoona munhu mabvi epfungwa obva angotanga kurovana. Ndizvo zvandakaita, ndakakuona, ndichibva ndawira murudo kunge nhunzi yawira mumukaka wakakora unobva wangobata makumbo nemapapiro yobva yatadza kubhururuka, yotanga kufa zvishoma nezvishoma.

Mwoyo wangu Juli, mwoyo wangu ibenzi nekuti ndiwo wakapinimidza sembwa inofarira chikafu. Zvino pafunge kuti mwoyo nekuita mudiki kwawo wakakunda muviri wangu wese nekukura kwawo. Chokwadi uyu ndiwo unonzi muswe unopinimidza imbwa kwete kuti imbwa ive ndiyo inopinimidza muswe.

Asi unozivei, ndinozviziva kuti handifanire kunge ndichiteerera mwoyo wangu nekuti zvinoda mwoyo wangu hazvisi izvo zvinoda hama dzangu uye hazvingafadzi murume wako Richard. Uye ndinotya kuti ndirambe ndichitamba newe kana kukuona nekuti ndinotya kuti rimwe remazuva mwoyo wangu nekupenga kwawo ungandiparire ndikaita zvimwe zvinhu zvinotyisa kudarika kutsvoda nyoka. Saka chandiri kuda ndechekuti uve

shamwari yangu chete-chete.

Juli, zvakaitika zvakaitika, ngatichizvisendeka sebhasikoro tikanganwe nezvazvo kuti Richard asazokupfura nepfuti kana kundiuraya ini. Asi sei ndiri kukuparidzira ini ndichiziva kuti ndiri kunyepa?

Juli ndinokuda, uye rudo rwangu kwauri rwandiita kuti nditsvage nekuridza Chitekete chaDembo:
*Nhai ruva retekete,*
*watondipa musengwa,*
*handichakwanisa kufunga kana kurara.*
*Pauri pane dandemutande,*
*Pane tsotso rinobaya*
*Zvandisina shangu ndokutora seiko?*
*Ndashaya maitiro, ndashaya madhonzero,*
*Ndashaya chandingakupe kuti ndive newe....*

***Handichaziva***
Handichaziva pakarasikira zvigunwe zvangu mumasokisi, kana pakawira mwoyo wangu mutsime rerudo. Kana kuti pane pandakambotsumwaira here, mumwe munhu akauya akandibira dzidziso kwayo, yakanaka, ndokundisiya ndiine yake. Handichaziva, saka chiregai kunditambudza nemibvunzo kunge mapurisa ari mukamba ari kubvunzisisa mbavha kuti vawane humbowo.

Asi ndinofunga kuti pane pandakachinjirwa munhu aive ini, munhu aive mandiri nehunhu hwaive maari, ndokusiiwa ndave mumwewo munhu anova ini, munhu anotaura nekuseka ega. Munhu anoona kamudhara kakudhara. Kamudhara kakaonda, kamudhara katema kasingasekerere, kane maziso asingaoneke nekuda kwemahobi anoisa rima. Kamudhara ikaka, ndiko kamudhara kaye kembwa dzinonditandanisa dzichindiruma. Kamudhara aka kane mbwa zhinji. Imbwa zhinji dzekamudhara aka vanhu vandinoziva nevamwe vandisingazive. Imbwa dzekamudhara kasingasekerere.

Ihwo hupenyu chii? Kurarama zvinotarisirwa nevamwewo here nekuti hatirarame tiri tega munyika? Muhupenyu takafanana nezvidhinha zvakamisa madziro. Kuti madziro anzi madziro, hakusi nekuti pane chidhinha chimwe chete asi zvakawanda. Pakutaura kwevakangwara uye vanogona,

munhu munhu nevanhu. Zvino izvozvo ndizvo zviri kundirambira muhupenyu hwangu. Ndakambozama kutsanangura kuvanhu kuti inini ndiri madziro akamiswa nechidhinha chimwe chete, asi ndikangodaro chete vanonditi ndine mhepo dzinoda kutofambirwa kuti dzigadziriswe.

Vanhu vanotamba nemhepo. Mhepo ndakaiona ichigara pamunhu pamusika wemabhazi kuMt. Darwin uko pamurume aipenga aripo ipapo. Waiti kana twakasuduruka ukamubvunza zita rake, aikuudza ruoko ruchikwenya garo rakasviba kuti ndoo-o, rumwe ruchikwenya dama kuti, "Ndinonzi Vharara mukuru wemhepo!" Handizivi kuti Vharara akaenda kupi, akazongoerekana asisipo pamusika wemabhazi. Kana neniwo ndichazongoerekana ndisisipo.

Asi ini handifungi kuti ndinenge Vharara. Vanhu vanenge ana Vharara, ndivo chaivo vane mweya, vanoda kubatsirwa, kwete ini ndinoziva kuti hembe ndedzekupfeka nekuti ndinofanirwa kusvika pabasa 8 dzisati dzakwana, pamwe chetewo nekuti pamba pandinoroja ndinofanirwa kubhadhara *rent* musi wa27 usati wadarika nekuti ndiwo mutemo wepo.

Asi vanhu ngavasiyane nekuda kuti ndirarame hupenyu hwangu muraramiro wavakaita hwavo kana kuti ndirarame hupenyu hwangu sezvavanoda. Kuti hupenyu hwacho yave nzira inoenda kutaundi here inonzi kana uchipinda muHarare uchibva kuChitungwiza unofamba neChitungwiza *Road*? Inga wani vamwe vanongoenda kutaundi nekuMbudzi kana vachida. Hupenyu hauna gwara rakapfumbira seremhuka rinonzi pano ndipo pakapfumbira padzinofamba napo.

Ndave nemazuva ndichiedza kuti ndisanwe doro, ndisafunge nezvaro, asi handizivi kuti chii chinoita kuti ndichemere doro sekacheche kanochemera mukaka. Toti pamwe ndiyo mhepo yacho here inombotaurwa. Asi ini mati ndichiri ini here muridzi wehupenyu hwangu? Dzimwe nguva kana ndisina kudhakwa, ndinozviudza kuti hakuna kwandiri kuenda nehupenyu hwangu, kuti ndinofanirwa kurega kunwa doro, ndive munhu kwaye, nditsvage musikana wekuroora, kwete mukadzi wemunhu. Asi handizivi kuti chii, chii chinongozonditi kwicho nemuhuro, chondizvuzvurudza chondisiya ndagara mubhawa ndakakombwa nemabhodhoro edoro.

Kana chikasanditi kwicho nepahuro, chinongondibata nemumwe mutowo, asi

chichishandisa huro yangu. Zvinongouya sehore yemvura. Kwete, ndanyepa nekuti hore yemvura unonyatsoiona ichikoka. Zvinongouya semanyoka. Ndinongonzwa pahuro paoma kunge chivanze chinotsokodzerwa nepwere. Ndinonzwa misodzi youya mumaziso. Ndinonzwa makumbo angu oita kakubvundirira, dzimwe nguva zvese nemaoko. Ndinonzwa huro yochema, ichichemera nechemukati, ichichemera doro. Kana nepfungwa dzangu dzinenge dzave kuita nhetemwa. Shinda inosonanidza ndangariro dzangu inenge yoita seyaora, yongodambuka. Kwete inenge isingadambuki asi inenge yongonyeuka kunge mapepa anaiwa. Unoziva pfungwa pane padzinosvika pakupfupfunyuka sezvinoita chingwa chakatengwa marumweżuro chikaswera chichirohwa nemhepo.

Ndinozama kunwa mvura, asi haidzimure moto wacho, kana *coke* kana chimwe chinwiwa, hazviite. Ndinotozogadzikana chete kana ndiri ndawana doro. Ndiko kutoparara kwangu ndichiona uku, asi haisi mhosva yangu, nekuti ndiri kuzamawo kuita munhu kwaye, asi hameno ichocho, chisimba, chinhu chandisingazivi chinongozondibvuta, chonondisiya ndagara mubhawa ndichinzwa kufara, seshiri yapinda mudendere mayo.

Kunzwa kuda doro hazvisi zvinhu zvandinoronga, zvinongouya zvega. Musandituke, nekuti kana mukadaro, ini hapana chandinogona kuita kunze kwekungoisa musoro wangu pakati pemakumbo ndichinyara, ndichinzwa mashoko enyu achidzika muhapwa dzemwoyo wangu. Handisi rombe ini, asi rombe ihuro yangu. Ini ndiri munhu kwaye, benzi makumbo angu, maziso angu nemari yangu zvisingazive basa remari. Ini ndinozviziva kuti hazvina kunaka kusachengeta vabereki nekusaroora, asi huro yangu, yandinombofunga kuti haisi yangu, ndiyo inondiparira.

Hupenyu hunonetsa kunzwisisa. Hunonetsa kurarama nekuti ma*notes* aungadai wakapihwa nevabereki nechechi uchakura, ekuve munhu kwaye akânaka pakati pevamwe vanhu, anoshaya basa nekuda kwekukura, nekuda kwemashoko evanhu munyika, nekuda kwenhamo nemiyedzo, nekudawo zvakare kwevabereki nechechi zvakambenge zvakupa hwaro hwakanaka asi zvozoshanduka pamberi apo. Asi zvikuru sei, nekuda kwezvimwe zvinhu zvinonetsa kutsanangura, zvinongouyawo muhupenyu.

Hamheno kuti chii chiri mumapeji ekukura, ukavhura ma*chapter* ekukura

uchivhara ehupwere, unongozvionerawo wega kuti kana wambenge uchifamba netsoka, unenge woda manyatera akasimba, nekuti rwendo rwehukuru rune mabwe, minzwa, mabhodhoro akapwanyika, zvigutswa nezvishamiso zvinoshamisa.

Zvimhingamupinyi zvehupenyu zvinowanda, uye zvinouya nemamwe mativi ausingafungiri, ausingagoni kutsanangura. Mukurarama, muhupenyu, takafanana na*goalkeeper* ari mumutambo webhora. Unenge uchiedza kuti pasawane anorova bhora rinokupoya rikanwa. Mubhora rehupenyu tinoda kuti zvinhu zvinenge kukundikana, kusagara nevamwe zvakanaka, kudhakwa, kuroya, kuba nezvimwe zvese zvakashata zvisawanikwe zvichinwa pamagedhi atinenge takarindira. Kana paine zvakashata zvinonwa pagedhi pako, ngazvive zvinhu zviye zvekuti kana nevanoonawo vanoti, 'Hapana zvaaigona kuita kuti zvisaitike.'

Nyika yaora, hupenyu nehunhu hwevanhu zvorudunuka mumipendero yakanga yasonwa naMwari. Zvese zvave chitunha chine nhunzi, chitunha chine honye dzinotakanya chichipotsera mweya unorova mhuno kunge chibhakera chegwara.

Nyika yave kicheni izere mapete anotakanyika achidya zvese, zvekusiya migoti isina kuparwa yachena. Saka nhamo, kushaya nemimwewo mweya isingatsanangurike zvave nemakumbo uye zvichifema. Zvino pakadaro isu vanhu tingadii? Tingaitei?

Manzwisisawo here nhamo yangu inotangwa nehuro yangu? Manzwisisawo here zvazvinondiita? Kungonzwa kamwe kahavi, kakushungurudzwa nehuro zvekuti ndinoita semunhu uya afenda, asi chinozongondinetsa, kuti pandinozobengenuka pacho, ndinenge ndagara mubhawa, ndakakombwa nemabhodhoro mazhinji anenge atonwiwa, zvichinzi ndini ndaanwa?

***Mufundisi Nyamahohwa***

Mufundisi Nyamahohwa vanonditarisa nechiso chinenge chembwa yaneta nekutandanisa katsuro asi ikatadza kukabata, voti, "Musa, munamato wangu mazuva ano wave wekuti Mwari vakubatsire kuti upedzerane nenyika. Kana wapedzerana nenyika, unenge usisina pfungwa dzinofunga sadza, nyama kana chingwa chine jemhu nemajarini. Unenge usisina nzvimbo mauri

yeizvozvo zvaunoti zvinonaka kana zvaunoti zvinonakidza – doro, bhawa, timu dzebhora, makuhwa, mimhanzi nemafirimu. Unenge wave kuita kuda kwaMwari. Unenge wave kufara pamwe nekugutswa nekuita basa raMwari."

Asi ini handisi kuda kuita mufundisi saivo. Kuita mufudzi wevanhu! Vanhu vanonetsa kufudza kudarika mhuka nekuti havateerere. Neni ndinozviona kuti mufundisi Nyamahohwa namukoma Hamu vaneta neni. Asika, kana neni ndanetawo neni!

Zviri kutaura mufundisi zvekupedzerana nenyika ndinozvida. Iko zvino ndiri kuda kupa nyika zvese zvayo zvandiinazvo. Ndiri kuda kupa nyika mutauro wayo wekubhawa, kudhakwa nehumbwa. Ndiri kuda kupa nyika pfungwa dzayo, kudya kwayo nechiwokomuhomwe chayakandipa. Ndiri kuda kupa nyika kuzvida kwayo, nehunhu hwayo hwekuzvikudza nekuzvida nerudo rwemaruva nehembe tsvuku. Maruva hakusi kuda. Unogona kupa maruva saRichard kunaJuli, asi usingagone kuudza wauri kupa maruva kuti unomuda. Iko zvino ndiri kuda kuti nyika pairi kundimhanyisa ndichipinda nemumikoto yemanyawi nekuonererwa, ndigosvikawo pandinoimhanyisa. Iyo ichinditiza nekuti ndinenge ndave mhandu yayo.

Mufundisi vanosimudzira voti, "Imbozama munin'ina, imbozama tione. Kana zvave kukukunda wondiudza tibatsirane kuongorora pacho pane tsangadzi mundima yako. Imboramba nyika Musa, kuifuratira chaiko."

Zviri n'yore kuti mufundisi vataure kudaro. Uye zviri n'yore kuti neni muhana mangu nditi ndiri kuda kumbomhanyisawo nyika iyoyi inondimhanyisa. Asi ndazama kakawanda, ndichingokundikana. Ivo mufundisi ndivo vakamboditi "Kutadza hakusi kutadza, asi kutadza kubva mukutadza ndiko kutadza." Iko zvino tagara pasi zvakare, tiri kutaura nyaya imwe chete semazuva ese, nyaya yekukundikana kwaMusa.

"Musa, imbozviedza uone, kuramba nyika. Uchaona kuti inokuregedza. Kushandurwa uchive munhu waKristu akafanana naKristu ibasa reMweya Mutsvene, iwe pachezvako hauzviponese Musa. Imbopa Jesu chanzi. Unoona, ndicho chikonzero chinoita kuti ndisave neBP pamusoro penyika, matongerwo ayo kana madyirwo ayo. Handisi wenyika, uye nyika iyoyi iri kupfuura nekuipa kwayo. Handina basa nenyika nekuti Mwari vakati

kudenga kune zvimwe zvakanaka kudarika zvese zvatingafunge uye "zvisina kumboonekwa nemaziso kana kunzwikwa nenzeve..."

"Musa, ndiri kutiza nyika iyoyi yauri kutsvaga. Kana waibata ukaidambura makumbo ugozondiudzawo kuti wakaidya neshuga kana nesauti here. Ndiri kutiza nyika nekuti Jesu akada kupihwa nyika iyoyi zvese nehushe hwayo naSatani. Dai nyika yaive chinhu chakanaka, dai Jesu angadai akaida. Asi Jesu haana kuda nyika ine zvinoshamisa, zvinofadza kana kurovesa hana nekuti akanga amboudza Solomon kuti zvese hazvina maturo. Zvekuti nyangwe iye Solomon nyangwe paakanga ane zvese, akati, "Saka ndakavenga hupenyu..." Saka ini musandipe nyika, ndipei shoko raMwari nekuti ndiro rinondipa hupenyu."

Vanombonyarara vakanditarisa kunge munhu ari kuona kamwana kake kari kufamba mumadhaka ivo vanga vachenera rwendo rwebhazi. Vanondida mufundisi, asi ndinovanzwira tsitsi nekutambudzika kwavo pamusoro pangu. Vanosimudzira voti, "Nyika yandinoda Musa, ndiyo yakadiwa naMwari. Nyika inorwara, nyika inobvuma kuti haina kukwana, nyika inoda Jesu kuti irarame. Musandishevedzere nyika yemari, kutenga nekutengesa nekuti ndiri kutiza nyika.

Nyika yakashaira Jesu nzvimbo nyangwe pakuzvarwa kwake. Kunyima Jesu nzvimbo iye achiti 'Mumba mababa vangu mune nzvimbo zhinji dzekugara...' Jesu akanga asina kuvinga nyika nekuti nyika yacho ndiye akaisika, uye nyika iyoyi inotori *mat* yetsoka dzake. Shoko rinoti pakutanga Mwari akasika denga nenyika... Ini handidi nyika nekuti pakusikwa, nyika haina kutangira denga. Denga ndiro rakatanga kusikwa, nyika ikazotevera. Handingade chakatevera mumashure. Uri kundinzwisisa here munin'ina?"

Ndinogutsurira.

Vanosimudzira vachitarisa nguva pawachi pavo vachiti, "Handichadi nyika nekuti Jesu akati ndakaona Satani achidonha kubva kudenga semheni. Nyika iri kundisekenyedza kuti ndiipe zvese zvandiinazvo – hupenyu, simba nenjere – asi ini handisi kuda kupa nyika hupenyu hwangu nesimba rangu nekuti wawapa simba rako, nguva yako nehupenyu hwako ndiye achatonga hupenyu hwako. Iwe munin'ina wangu Musa uri kutongwa naani?"

### *Rufu*

Pakafa Juli ndakange ndave nesvondo nhatu ndisina kumuona. Foni nhamba yaakanga andipa kuti ndigopota ndichimufonera yakanga isiri kuita.

Paakanga apedzisira kundifonera akanga arara kumba kwangu, kwete zvechipfambi, asi kungotsvagawo pekurara. Takarara tese pamubhedha wangu asi iye akanga akafuga machira ake ega. Akanga andiudza kuti hapana zvaakanga achine rudo nazvo panyika. Ndinoti akarara kumba kwangu, asi chokwadi ndechekuti haana kurara. Aiti akangoti kotsire obva amutswa nedzikirira.

Akazobuda mumba mangu kuma 5 mangwanani achienda kumba kwake. Akazondifonera ave masikati achiti akanga asvika kumba akawana Richard neshamwari dzake vachinwa doro nekuita zvema*drugs*. Akandiudza kuti Richard neshamwari dzake vakamunetsa kuti akanga arara kupi asi haana kuda kuvapindura kana kutaura navo.

Anoti Richard akazoda kuti shamwari dzake dzimubatsire kumubata chibharo asi sevanhu vakanga vakadhakwa akakwanisa kupunyuka akanozvikiyira mumba yemukati. Anoti Richard neshamwari dzake vakazomuudza kuti vakanga vachizodzoka kuzomusota. Vakabva vaenda nemota. Ndizvo chete zvaakanga andiudza Juli, uye ndizvowo zvandakazoudza mapurisa akanga achiferefeta nyaya yekupondwa kwaJuli.

Juli akafa zvakafanana nezvemufirimu chaizvo. Ndakaona mota yemapurisa ichisvika pamaraini pangu vachibva vatenderera ku*main house*. Ndakazoona vouya kwandiri nambuya vepamba pandinoroja. Mbuya vakaita saJudasi ari kuti kune vaya vaida kubata Jesu, "Ndiyeyu..."

Mapurisa akabva ati, "Tingambopinda mumba menyu here vakuru?"

### *Kurwara*

Kurwara hakusi kwekusada chikafu uchipindwa nechando chete. Kurwara hakusi kwekuendeswa kuchipatara uchinyorerwa kadhi nekupiwa mubhedha nemapiritsi, kwete. Kurwara kuri pakawanda. Kwangu kurwara hakudi chiremba kana mapiritsi nechipatara, kwangu kurwara kuri pamweya, kunoda vanoona zvemweya kwete zvenyama vachiti une mhezi saka une

AIDS, kwete.

Kana ukarwara panyama, mweya wako unorongedza mabhegi woenda kumugwagwa kunomirira bhazi rekuenda kuna Baba. Iwe vanokuona vanenge vachiona munhu, asi iwe unenge uchizvinzwa kuti ndiri mhuka yamirirwa nemagora nemapere kuti iwire pasi. Unenge wasiyana nembeu inowira muvhu ichifa, nekuti kufa kwembeu iri muvhu ndiko kumuka kwayo. Kana ukarwara panyama unenge usisina basa nezvakawanda nekuda kwekuti unenge wave kuswedera kurutivi rwemweya. Kana ukarwara panyama, mweya hautani kubatira hurwere hwacho.

Zvizhinji zvenyika ino zvinenge zvisisina basa. Kana ukarwara mukanwa mako munenge musisasekenyedzwe nenyama yakagochwa kana huchi hunotapira. Unenge wave nehasha dzinovava. Unenge usisade nyaya. Vatano vanenge vave zvituta kwauri nekuti vanenge vasingaone zvaunoona iwe. Vatano vanenge vave zvituta nekuti vanenge vachitambisa nguva nesimba ravo pane zvisina basa. Iwe mweya wako unenge wotarisa mberi chete, mberi kusisina nyama kana zvenyama asi mweya nezvemweya. Kusina mweya wenyama iri kubikwa pamoto inonhuwa sechepfu ichikubitiridza nekukutaka pamweya semabwe anopotserwa nebenzi. Mweya wako unenge wave kusuzumira zvakaturikwa uchisiya padiki-diki kuti uzvibate muchanza.

Kana ukarwara pamweya, mweya wako unotanhauka, unokuhumuka semashizha munguva yechando. Ukarwara unoona zvitsva, unoona hupenzi hwenyika pamwe chete nekufamba kwayo isina kupfeka. Unenge wave kubviswa maziso anoona zvenyama. Nyika inenge yave ronda rine hurwa. Vane simba vanenge vachida kuti ufambe, ugare, utaure, useke, asi zvese zvinenge zvichiponda nekubvarura mweya, kwete mweya unenge uri mumapapu asi mweya waMwari unoita kuti munhu anzi munhu kwete gonzo, huku, gudo kana mbudzi.

***Foni***

Ndashinga ndikafona. Ndamufonera Juli mushure memazuva matatu. Ndanga ndichida kumuudza kuti azive kuti ndiri kuchata, uye kuti handidi kumuonazve.

*Hello*

Kanjani

*Ndiani?*

Ndini Musa

*A-aaaaaaa Musa, waita zvako wafona waita kuti mwoyo wangu udzokere panzvimbo yawo darling.*

Sori zvako Juli, asi nyaya iripo ndeyekuti unozviziva kuti ndinokuda zvino ndanga ndichitya kukufonera nekuti nyaya yerudo rwangu kwauri haifanirwi kunge ichiitika. Ndinokuda Juli asi rudo rwangu harubvumirwi. Dai ndisina kuroora, dai ndisiri kuda kuchata pamwe ndaisiyana nezvese zvandaronga ndigare zvangu newe, asi iko zvino ndaomerwa. Kutaura kwandiri kuita newe kudai, hana yangu yapera zvayo basa nekuti ndafanana nemunhu ari kubata moto nemaoko asi achifunga kuti haangatsve.

*Musa, Musa, imbomira shamwari, ini unozviziva kuti ndiri shamwari yako.*

Kunyepa Juli, uri kusona mabhodhoro mumwe wangu, handisi shamwari yako. Taura chokwadi chinobva mumwoyo. Ini ndiri kukuudza chokwadi changu kuti ndine mukadzi wandakaroora, haasati auya kumba kwangu uye tiri kuchata svondo nhatu dziri kuuya. Asi iwe ndiwe wandiri kuda iko zvino, asi kana uchigona zvako Juli, ibva kwandiri, enda zvako kwaunoenda kure neni nekuti ukaramba uri muno muHarare, pedyo neni, muchato wakarongwa ndiri kuona uchitadza kuitika.

*Musa, uri kuti chii? Siyana nezvauri kufunga tingoita just very good and close friends chete.*

Juli, ndipo pane dambudziko rangu ipapo kuti kana tikawirirana kuti tiri shamwari, uchavakira mwoyo wangu danga resimbi here kuti usapaze kana ndichinge ndakuona? Uchagona here kuti kana tasangana tisazvitengese kuti pane kugwinha-gwinha kwemagetsi pakati pangu newe?

Uchagona here kuti tingokwazisana, ini newe zvoperera pakungokwazisana iwe usingandimbundire kuti ndinzwe hana yako, kudziya kwako? Juli

ngatitaurirane chokwadi, nyaya yatiinayo ine ngozi, kana ndiri seni ndaita mutete pairi nekuti ndinongoiona mumafirimu nekuiverenga mumabhuku. Ko kana iye Richard akazviziva ndinoita sei? Ko akatipfura nepfuti yake iya yaanogara nayo, kana kuti iye ozviuraya?

*Musa, usanetseke, wave kuita kuti pfungwa dzako dzinyanye kuenda kumberi-mberi. Usatye, tinongoita very tight friends chete.*
Juli, ndipo pane dambudziko rangu ipapo, *tight* inoreva kuti kudii? Iwe haunzwewo here zvandinokunzwira?
*Ndinozvinzwa zvangu asi...*

Zvakwana, mira ipapo, *asi* wawave kuda kuunza munyaya ino haana basa, haabatsiri ini newe. Chokwadi chabuda pachena shamwari yangu. Zvabuda pachena kuti tingaenderere mberi seshamwari asi kana tikawana mukana wekusara tiri vaviri hushamwari hunoshanduka hukave rudo runopisa ruchisiya dota rega rega. Saka iwe ndichatongodzidza kukuti ambhuya asi ndichiziva kuti ...

*Musa, handina kumbobvira ndaita ambhuya vako, zvingazotanga sei, papi?* Saka tinodananaka zvedu?

*Hongu, kwete!*

Saka uri kuda kuti kudii shamwari? Chete zvauri kutaura ndiri kuzvinzwa. Asi nhamo yangu ndeyemuchato wandakatarisana nawo. Ndoita sei naHazvi, ndomuudza here kuti handichada kuchata naye? Ko vanhu vatanga takoka? Ko chikafu, ko mufundisi Nyamahohwa vachati kudii? Ko mukoma Hamu namaiguru? Asi ndafunga, tinogona kutiza toenda kuMalawi kana imwewo nyika.

*Handidi kuti urambane nemunhu wako pamusoro pangu Musa.*

Hapasi pamusoro pako Juli, pamusoro perudo rusina tsika, rusinganyare, runopfacha kunge tsiru riri kutanga kukamwa mukaka, rudo rusingavharirike mukati, runobvarura nekutukudza. Juli, hauna mhosva, ane mhosva ihana yangu. Mwoyo wangu ndiwo mhandu, mwoyo wangu irema, ibenzi, imbwa, ibofu. Mwoyo wangu hausi wangu. Juli, ndiudze panguva yese iyi yatanga

tisingaonane unoda kundiudza here kuti hauna kundikanganwa?

*Musa shamwari, rudo chairwo runosiya mbonje dzisingadzime.*

Ko Richard haasi kukuchengeta here nhai Juli kuti uzosvika pakudai shamwari?

*Musa, Richard haachengete munhu uya. Haana progress muhupenyu. Hupenyu hwangu naRichard hauna maruva, iCD inongoridza chimbo chimwe chete kubva mangwanani kusvika husiku, saka unopedzisira wave kuda kurutsa nekusvotwa. Ini ndiri kuchengetwa naMwari.*

Ndinozviziva kuti uri kuchengetwa naMwari, tese tinochengetwa naMwari asi ndiri kubvunzwa kuti murume wako haasi kukuitira zvese here?

*Ndikakuudza kuti hapana, unofunga kuti ndiri kuseka. MuZimbabwe maita drought yevakadzi vanodiwa zvinovazorodza. Hupenyu hwakaoma shamwari. Handiti uri kuona sei ndichiti uri tight friend, unoda kuti ndiende kunokwira pamusoro peReserve Bank ndigoudza Harare yese nhamo dzangu here?*

Uri kunamata here Juli nekuti dzimwe nguva unogona kunge uchitsvagwa nemweya yehama dzakafa dzisina varume idzo dzichida kuti newewo ufe usina murume?

*Ehe ndiri kunamata zvangu kuRoma kwandakangogara ndichinamata.*

Asi dai wambozama kutsvaga Mwari kune dzimwe chechi kunyanya dzemweya.

*Ndakambozama shamwari asi kunyanya mumapositori kumusha kwedu, asi dzimwe tsananguro dzandaipiwa dzaindivhiringidza kufunga zvakatwasanuka. Kumwe ndakanzi gore hariperi musati mafa, kumwe ndikanzi ndichaita tsaona yemota, kumwe ndikanzi ndichave mukadzi wemuporofita. Zvehupenyu zvinonetsa, zvinorema kunyanya kana ukange uri wega seni. Kana ave manheru hope hadziuye uchitsvaga kuti hupenyu hwangu huchavei, ndichatosvika pakuchembera ndichigara naRichard here? Musa, tinogona kungoita shamwari, ndikawana munhu wekufonerawo husiku tichitaura nyaya, achindivaraidzawo.*

Unoziva Juli, ini ndave kunamata zvakanyanya mazuva ano, nyangwe zvangu minamato yangu ndichinzwa sekuti iri kungoperera mumadziro emba yangu. Munamato wangu kuna Mwari kuti ndirege kupinda mumiyedzo, asi kuti andinunurewo pane zvakaipa. Asi iko zvino ndiri kunzwa kuti kuda kwenyama yangu, kwemwoyo wangu kwave kutiza Mwari, kwave kuramba kuteerera Mwari. Apa ndawira mumuyedzo wekuti iwe ndinokuda asi Mwari vari kuti ndisatambisire Hazvi nguva. Ini ndinofunga kuti ndatadza kufadza Mwari panguva ino nekuda kwerudo.

***Ndoita sei?***

Juli, wandifonera nhasi masikati. Ini ndanga ndisingade kutaura newe nekuti ndinoziva kuti uri muyedzo kwandiri, asi wanga uchindipa ruremekedzo rwandipa manyawi uchibva wazopedzisira nekunditi *darling*! Hana yangu yabva yangobvaruka. Hazvi haambonditi *darling* kana kundinyunguditsa sezvaunoita.

Ndatadza kana kuchingidzira tumvarimvari twerudo twabhururuka twuchinonditsvoda mwoyo nekunditosvora maziso zvekuti achema misodzi yerudo! Asika Juli iwe une mwoyo wakaipa kwazvo, unondiredza uchinditambudza kudaro asi unozviziva kuti ndakaroora, ndiri kuchata manje manje. Ndoita sei naHazvi uyo?

***Handirare***

Ndatambura. Handirare. Hupenyu hwangu mubhedha weminzwa une piro yedombo. Handifare. Ndaita manyoka epfungwa. Ndamera mhezi mumwoyo. Ndiri kurwa, asi zvibhakera zvangu hazvina simba sechingwa chasevewa mutii. Ndiri kufamba, asi ndiri kupotsa nzira kunge munhu akadhakwa, asi handina kudhakwa, chakadhakwa hupenyu hwangu. Hupenyu hune basa rei kana munhu asina mukadzi nevana achinzi haasi chinhu? Kuve bhachura imhosva here? Inga wani kubva kare-kare tsvimborume dzaingoveko. Ko ini ndini ndanyanyodii?

Ndinozviziva kuti Mwari anogona kundirwira hondo idzi nenguva yake, nenguva yakafanira asi ndiri kufamba nenhendeshure. Handichagoni kana kunamata. Ndinopfugama kuti ndiudze Mwari kubaya kuri kuita minzwa iri pamubhedha weminzwa, asi ndinongoperera pakushama muromo. Chinobuda hapana asi mukati mweya wangu uchizhamba nekushaya kugara

zvakanaka.

Nguva zhinji ndinozama kuti ndinamate Mwari asi handinzwisisi kuti sei ndichiti kana ndapfugama ndinobva ndangobatwa nehope semunhu afa ndobva ndatanga kurota ndichinwa doro nanamudhara Bhobho. Kana ndikasakotsira, ndinotanga kufunga zvinhu zvakawanda zvakaitika kare asi zviri zvinhu zvisinei nekutaura naMwari.

Chimwe chinondityisa ndechekuti pandinonzwa kuti ndiri kutaura naMwari, ndipo paye pandinonamata ndakadhakwa. Asi ini ndinoziva kuti chakadhakwa inyama yangu, mweya wangu unenge usina kudhakwa. Asi ndikaudza mukoma Hamu kuti ndiri kunamata vanoti, "Musa, usatambe naMwari nekuti Mwari havadhakwe."

Sanhasi mangwanani, ndati ndichinamata ndikangoerekana ndave kutofunga hurukuro yangu naTeki achishora kunyora kwangu musi uya wandagashira tsamba yebhuku randakanga ndatumira ku*Harare Publishing House*.

Ndinombonzwa hasha. Kunyanya naTeki nekuti iye anoita mari nekuruka vanhu musoro. Ndakanga ndamuudza kuti vanodhinda mabhuku vati bhuku rangu rakanyanya kuzara kusuwa, marutsi nemadhaka ezvehupenyu. Vakanga vati, dai wanyora nezvekufara, zvinhu zvakareruka, zvinonakidza vanhu. Imi munoti kutaurawo here ikoko, kwemupepeti anoti ari pabasa rekuburitsa mabhuku anotaura nyaya dzevana vevhu? Hupenyu kufara here? Hupenyu muchato mazuva ese here? Handiti vanochata vanochata zuva rimwe chete kana zvapfuura vochitanga kuratidzana kuti vanhu chaivo vari mavari vakanga vasipo pamuchato.

Saka pandaiudza Teki nyaya yangu, akabva ati, "Unoti uri munyori, wakamboona kunyora kuchibhadhara zvekuchengeta mhuri here? Uchafa uri rombe, uchingonzi munyori, nyanduri. Unodya mbiri here?"

Njere shoma anaTeki. Mashoko ane simba kudarika hurumende kana vhudzi rakarukwa zvakanaka. Kunyora ihurumende yakatozvimirira, inogadzirisa zvinhu zvinonetsa muvanhu. Kunyora kunosunungura, ipfuti muhondo yerusununguko, asi nyangwe ndikatsanangura, anaTeki munongoti, "Kana zvisingabhadhare, zvisingaunze mari hazvina yamuro, kutungana kwembudzi,

mahumbwe chaiwo."

Asiwo pane nguva dzandinoti kana ndichinzwa kuita nani pamweya, ndinopfugama ndonamata ndozviudza kuti ndave kuzoita zvandinofanirwa kuita zvinofadza Mwari, asi ndinobva ndatanga kurwisana nemazwi anongotaura neni mumwoyo, mupfungwa achideedzera, achindituka. Pamwe mazwi aya anondivinga akabata zvipanera zvekusunungura mabhaudhi enyama yangu zvekuti ndinobva ndangoponja, ndoshaya simba, kana pekutangira.

Iko zvino ndaneta, ndaneta kunzwa mazwi evanhu vasina mimhu, mazwi andinoti ndikabvunza munhu agere pedyo neni kuti, "Nhai uri kunzwawo zvandiri kunzwa here?" Ndinoudzwa kuti hapana ambotaura chinhu. Ndikaramba ndichiti asi pane munhu ari kundiseka achindisvotesa, vanhu vobva vatanga kunditi ndave kupenga.

Nhai, saka munhu haachabvumirwa kutaura zvaanonzwa nenzeve dzake here? Saka ndichizongonyarara zvangu kana kungozvigarira ndega, kure nevanhu vakakwana. Asi ini hangu dai ndawana mubhedha unorarika, mubhedha usiri weminzwa. Dai ndangowana runyararo, ndawana rugare rwakaimbwa neBhundu Boys.

Dai ndiri hembe ndati ndiwachei chaizvo, asi murare makandinyika musipo, muSurf neJik kuti tsvina ine nharo yakanamira pandiri imbobvawo. Ini yangu haisi ngozi. Ndiri kuyedzwa naSatani, akandisona zvekuti ndiri kumunzwa ari kundifemera mugotsi, ndiri kumunzwa kunhuwa hutsi hwemoto wekugehena.

***SMS***
Shoko rapinda pafoni yangu richibva kuna Juli rati, *"Musa, I miss you. I know I shouldn't."*
Ndatufa befu ravhura mapeji ebhuku randanga ndichiverenga.

***Murwere***
Vandiudza kuti nezuro ndakaramba kuona vanhu vakanga vauya kuzondiona kuno kuchipatara. Vanoti ndakati handivazive vese kusanganisira, amai, ana mukoma namaiguru. Ndiri kutarisa mabhandeji ane ropa akandisunga

mumaoko. Vari kundiudza kuti ndakaputsa mahwindo ekumba kwandinoroja. Ndiri kunzwa hope dzakanyanya dzinenge dzine kakudhakwa. Handichaziva kuti nezuro ndakambonwa doro here. Asi ndakasungwa nekudhakwa ikoku kune hope mukati. Ndakasungwa zvese makumbo nemaoko. Pane zvandiri kunzwa mupfungwa dzangu zviri kundisvinyanga semusuva wesadza asi hazvisati zvandikanda mukanwa zvikanditsenga nekundimedza.

Munhu atondibatsira kuti ndizive kuti ndakadhakwa nemapiritsi ndimaiguru vanga vachizevezerana namai. Ndanzwa vachitaura zvakagurika-gurika vachiti, "Mapiritsi acho....*strong*....*confusion*....kuzorora..."

Kupenga iburi, mwena uri mumusoro. Vese vanokutarisa vanoona waya dzakanga dzakabata pfungwa dzarudunuka, dzisisina kubatana. Ndinongoona maziso avo vese, maziso makuru, maziso matsvuku, maziso ane magirazi, maziso ane maranga ese maziso avo anonditarisa zvevanhu vari kuona mupengo, vari kutsvaga kundiisa mukona, kuti vandipfachure-pfachure sembwa yemurukisheni inofushunura bhini ichitsvaga chingadyike.

Asika, ini mukandibvunza kuti pano pachipatara pane mapenzi epfungwa ndiri kubatei, zviri kutondinetsawo. Asiwo nekune rimwe divi, ndiri kuedza kuronda pfungwa kuti ndinzwisise kuti zvii zvakaitika kwandiri kuti ndizosvika kuve muno muchipatara chevanhu vanopenga nepfungwa. Ndiri kushaya mhinduro. Ndiri kushaya musiwo kana mumwe chete zvawo wepfungwa ungavhurike ukandibvumira kuti ndibude panze ndifurwe nemhepo.

Ndakataura kare kuti ini ndiri munyori, handisi mabharani kana bhara, handisi foromani kana foroma, handisi chiremba kana chirema chiye chaigara pamusiwo wetemberi chichikumbira mari kusvikira Peter naJohn vazodarika nepachiri vakachipodza nezita raJesu.

Ndinoda kusununguka. Musandimanikidze kupfeka hovhorosi mondipa chipanera muchiti ndigadzire mota kana kundipa foshoro kuti ndikuvakirei imba. Izvozvo hazvisi zvangu. Ndiri munyori, ndinofara kana ndichitamba chisveru nemashoko, ndichisona hembe netsumo nemadimikira ndoisa mabhatani enyaudzosingwi.

Hanzi namaiguru, "Babamunini nezuro pamaimhanya maienda kupi? Maitiza

chii?"

Zvamaiguru vasikana! Iko zvino ndiri kuzviona kuti vachembera manje. *Make-up* yaisimbonamira zvakanaka, yave kuita seganda rerwaivhi rwakafa rwuchibva rwazonayiwa nemvura. Kana pefiyumu yavo inondipa hasha. Inonoturunura tuhasha twunogara mumakandiwa emusoro wangu. Ndinonzwa kuda kurutsa nepefiyumu yavo. Zvese zviri pavari hazvingondisununguri. Bvunzi rakatengwa kumaChaina, ganda rasakara nekuzorwa mafuta anochenerutsa ne*lipstick* yakatsvuka kuti piriviri ichinyiminya sepurasitiki! Ndinonzwa kuda kuvarutsira sadza nebhinzi zvandadya.

"Mati kudii maiguru?" Ndinobvunza ndichirwa nemweya wekuda kurutsa, ndichiedza kuve munhu kwaye nekuti pamwe ndikabuda muno ndichanogara kumba kwavo. Pamwe mbuya vekwandinoroja havachadi kundiona nekuti ndiri kunzi ndakaputsa mahwindo avo.

"Nezuro paye pamaisada kutaura nesu, maitizei?"

"Ndaitiza here nhai maiguru? Ndaingozvimhanyirawo zvangu."

"Munonyepa, hameno wamaitiza nekuti mairatidza kutya."

Ndinoseka ndobva ndangonyarara ndakatarisa divi.

"Maiguru, kwangu kumhanya kutiza, kupunyuka! Kumhanya kwehurwa hwatushuka kubva mumota, Maiguru. Kumhanya kwedzihwa rafurwa kuti fe-eee, rikabhururuka richitiza muhomwe dzemhuno maranga rapindirwa nebute richida kuribata chibharo! Pane munhu wakare, munhu anopfeka kaheti kachena kane munhenga parutivi anenge achiti haasiyane neni. Iyeye ndiye wandinenge ndichitiza. Handizive kuti akandibata achandiitei, asi ari kuda kubhinya mweya wangu."

"Munhu iyeye makambomuona here?" Maiguru vane manyemwe ekuda kubvunzisisa sekunonzi mupurisa.

"Eheka maiguru, munhu iyeye ndaimuona nyangwe ndiri kuchikoro.

Ndinomuona nyangwe ndiri mubhawa pamwe nekukoreji kwandinodzidzisa anotombosvika. Kwaanonyanya kuda kukwikwidza neni kuhope. Asi iko zvino ndakazomugona, kana akangouya chete ndinomuverengera Bhaibheri. Kana ndikadaro chete ndinomuona ave kudududza achidzokera kumashure akavhara nzeve dzake."

Maiguru vanobva vanyarara. Handizivi kuti havachisina mimwe mibvunzo here kana kuti vane zvave kuvanetsa. Amai vanotura befu. Sekuru vekuDomboshawa vanoti vanhu vese vatsinzinye vanamate.

Patinongovhara maziso kuti tinamate, ndinobva ndangokotsira zvekuti kana pandinozopepuka handizivi kuti dzave nguvai kana kuti vanhu vanga vari pamubhedha wangu vaenda nepi. Pamwe ndanga ndichirota. Kana kuti vatambi vemubhuku rangu vatanga kutaura zvakare.

*Ko iye munhu afa anombogezwereiko sekunonzi ari kuenda kubhazi? Dai taiziva uye tichikwanisa taigeza mweya kuti uchene, ugosvika kuMusiki uri mweya unotambirika.*

***Tasangana***

Nemhaka yei ndiri kuti nezuro ndakarara ndakarota Juli wandakanga ndave nemwedzi ndichiedza kudzinga mupfungwa dzangu? Ndadaro, ndakabva ndasangana naTeki mutaundi achiti Juli anga achindibvunza uye akanga amupa mari yekuti andipe. Akati zvakare ari kuuya kuzondiona nemusi weMugovera. Saka ndoita sei? Ndotiza here? Inga wani Juli takawirirana kuti *chapter* yatakanyora tese ngaivharwe, sarungano afe.

***Zvimbishi***

Ndaudza mufundisi Nyamahohwa nhamo yangu nekutsvaga Jesu kubva ndiri mudiki. Vadonhedza misodzi, vakabvisa magirazi avo ndokupukuta kumeso kwavo nehengichepfu yakaunyana ye*blue* ine twumitsetse twuchena.

Vataura nezwi rinenge remariro vakati, "Zvizhinji zviri kuitika mumachechi Musa, asi hatingarase mwana pamwe chete nemvura yakasviba iri mudhishi ratanga tichimugezesera."

Vamboyarara. Pabhururuka nhunzi dzanga dzichitandanisana, vachibva vati,

"Mumachechi mazhinji, vanhu vave kufira mumaoko evafundisi. Vari kufa pavanotendeuka. Vari kufa panguva yacho yavanofanirwa kunge vachitanga hupenyu hutsva muna Jesu. Vanhu vari kufa nekuti machechi mazhinji ari kutandanisana nekuti vanhu vawande muchechi dzavo zvisinei nekuti vanhu vaponeswa vakaziva Jesu zvechokwadi here.

"Vanhu vari kufira muchechi nekuti pavari kutiza nyika vachitsvaga kupotera muchechi, vari kushaya kupona muchechi macho mavanenge vatizira, nekuti muchechi macho mazara mashotikati. Asika, ndidye-ndidye akadya zvimbishi. Jesu zvaaive panyika, haana kumhanya kana kumhanyiswa! Nyangwe amai vake chaivo akavati, 'Nguva yangu ichigere kusvika.'

"Musa, vanhu mumachechi vave kutendeutswa chopu-chopu, vachiturikwa maoko pamusoro, asi vasina kuudzwa kuti Jesu ndiani. Vanhu vave kutendeutswa vasina kana kutaura ivo nemiromo yavo kuti vari kubvuma kugashira Jesu. Zvave kuita sekuti vakapihwa mikana yekuzvitaurira vangazobvunza kuti Jesu wacho wavari kunzi vagashire semuponesi wavo anombori ani uye sei achifanirwa kunzi apinde mumwoyo mavo, uye anopinda nepapi mumwoyo iwo mwoyo wacho wakavharirwa mukati?

"Vanhu vave kutendeuka vasina kutaura kuti vane zvavanga vachirarama nazvo zvinopesana naJesu zvavanofanirwa kuramba kuti vapone. Ipapa ndipo pari kufira vanhu nekuti munhu wakare anofanirwa kufa kuti mutsva atange hupenyu hutsva.

"Vanhu vari kutendeutswa zvichinge zvepachivande, vasingaudzwe kuti kutendeuka itori mhiko sezvakangofanana nekuita mhiko yekuti wave kuroora kana kuroorwa uye hauchazove nemumwe wauchadanana naye kunze kwaiye wawachata naye kusvikira rufu rwakuparadzanisai. Kugashira Jesu kupinda mumhiko, muchitenderano, muchibvumirano, muchisungo kana musungano. Ndicho chikonzero Jesu achiti, Mukombe uyu ndiyo sungano itsva muropa rangu...'

"Zvino kana mhiko dzekugamuchira Jesu dzisiri kuiswa pachena, ko vacho vari kuti vagashira Jesu vanozove nesimba here rekunyatsomira vachiti, Ini ndinoziva wandakatenda?' Vanhu vazhinji nhasi uno havazive Jesu wavari kugashira. Vazhinji vari kuda chechi asi vasingade Jesu."

Vakanditarisa nesando dzemaziso vakati, "Musa, ini muno muchechi kana uchida mufundisi asi usingade Jesu, ndinokuudza kuti une dambudziko.

"Unoona nyaya iripo Musa, nekuda kwekuti vanhu havasi kudzidziswa kuti kutendeuka nekuponeswa naJesu kunorevei, muchechi mazara vanhu vakatendeuka vatendeukazve zvekupedzisira vatenderera, asi vasingazive kuti vakatendeukirei kana kuti Jesu zvaanonzi akafira ivo, akavafira chirudzii. Vanhu ivavo havana simba munaJesu wavanoshevedza nekuti pavakamugashira, havana kuziva kuti ndiani kana kuti anokwanisa kuita sei muhupenyu hwavo. Vakafanana nemwana wamambo asingazive kuti baba vake ndivo vanotonga. Vazhinji vavo vakanzwa Jesu weminana, wemari nezvinobatika vakamufarira, asi ini ndiri kutaura Jesu anopa hupenyu husingaperi Musa.

"Mumachechi mazhinji kusanganisira dzevamwe vafundisi vandinozivana navo hakusisina nguva yekuudza vanhu kuti hupenyu hutsva muna Kristu hunorevei. Havasi kudzidzisa kuti kuve mwana waMwari kunorevei? Saka vanhu vave kuuya muchechi nezvavaiita munyika. Vamwe vanhu vave kunakidzwa nekutevedza machechi vachingoti muchechi yega-yega yavapinda vanotendeuka. Haisi mhosva yavo, nekuti havasi kudzidziswa kana kutsanangurirwa kuti kutendeuka kunorevei. Kutendeuka kwemunhu ibasa rakakosha kudarika kuparidzira varimo nekuti ipapo pakutendeuka ndipo pane kufa kana kuwana hupenyu kwemunhu Musa. Ndipo pane kufa kana kupfuurira mberi kwechiKristu.

Munhu akatendeuka nenzira kwayo akaziviswa Kristu nemazvo, haarambe ari zvaanga ari. Munhu akatendeuka chaizvo-izvo anotsvaga kukura muna Jesu, anokwanisa kuudza vamwe vasingazive Jesu kuti Jesu ndiani, naivo vakasvikawo pakumuziva. Kotamisa musoro wako tinamate Musa."

VaNyamahohwa ndinovada. Ndivo vega vakati ndaita chinhu chakanaka nekumisa muchato wangu naHazvi. Vakati chokwadi chinhu chakanaka.

***Juli***

Musa, ndinozviziva kuti handifanirwe kunge ndichikufunga kana kukutsvaga kana kukuda, asi zviri kuramba. Ndakundikana. Ndibatsirewo. Ndinokuda nekuti ndiwe baba wevana vangu. Ndiwe shamwari yangu. Usandirasisewo mudiwa wangu.

*Hazvi*

Hazvi paakazotaura akandiudza nyaya yakaoma, asi nyaya iyi yakandivhundutsa. Baba vake akazovaziva akura. Asi kuzivana kwake nababa vake kwakauya nenzira inotyisa. Baba vake vakanga vari mupurisa. Rimwe zuva vakasangana namai vaHazvi vachibva kuSouth Africa manheru vakatakura mabhegi. Ipapo mupurisa uya akati aikwanisa kubatsira pamwe chete nekuperekedza mukadzi uyu kumba.

Zvadaro, mupurisa uyu akatakura mamwe mabhegi ndokufamba nemukadzi uyu. Asi vakati vasvika kumba vakawana pasina vanhu. Hazvina kunetsa nekuti mai vaHazvi vaiziva paivigwa makiyi kana pamba pasina vanhu. Vadaro vakapinda nemabhegi mumba, asi mupurisa uya akabva avabata chibharo. Avabata chibharo kudaro, vakabata pamuviri, asi havana kukwanisa kumhan'arira mupurisa uyu kuti asungwe nekuti vakatyisidzirwa nepfuti.

Vakazosununguka mwana musikana wavakapa zita rekuti Hazvinei. Asi chakanga chiripo ndechekuti mupurisa uyu akaramba achiona nekunzwa kukura kwemwana kusvikira Hazvi yave mhandara. Ipapo akati ndave kuda kuti mwana wangu auye kumba kune vamwe. Amai vaHazvi havana kupokana nazvo, Hazvi akaenda kuna baba vake.

Asi Hazvi aenda kumba kwavo, akasvikobatwa chibharo nababa vake. Akatiza achidzokera kumba kuna mai vake achibva avaudza zvakanga zvaitika. Amai vake vakabva vamuudza zvakanga zvaitika muhupenyu hwavo, kubatwa chibharo kwavakanga vaitwawo nababa vaHazvi kuti vazozvara Hazvi.

Hazvi anoti amai vake vakachema husiku hwese, asi havana kumubatsira kuti aende kumapurisa kunomhan'ara. Hazvi wachowo haana kuda kubvunza chikonzero. Asi dai nyaya iyi yakagumira ipapo pega, zvingadai zvakaita nani.

Zvino anoti baba vake pavakaona kuti atiza, vakabva vamutevera vakakumbira ruregerero, vakavimbisa kuti zvakanga zvaitika zvakanga zvisiri kuzodzokororeka. Vakati Hazvi adzokere kumba kune vamwe vake namaiguru vake. Amai vaHazvi nekutya uye nezvimwewo zvisingazivikanwe nekunzwisiswa naHazvi, vakangobvumira kuti Hazvi adzokere.

Asi Hazvi anoti paakadzokerako, akabatwa chibharo katatu husiku humwe

chete, uye paakataura nyaya iyoyo kuna maiguru vake vakamuti, "Kana zviri izvo zvawakavinga kuti uzoparadza imba yangu ibva zvako pano. Uri mwana asina kurairwa iwe, unotaura mashoko akadaro pamusoro pababa vako!"

Hazvi anoti ndipo paakafira muhupenyu ipapo. Akatiza akaenda kuhanzvadzi yamai vake, asi anoti hupenyu hwake hwazara hutsi hunogara huchimutosvora nyangwe isu tisingaone hutsi hwacho. Kana patakanoroora, mari yeroora raHazvi yakagashirwa nasekuru vake, isu tikangozvigashirawo.

Iniwo kuzotiza kuchata naHazvi kwangu, hakunei nezvakaitika kumashure nababa vake, asi nekuda kwekuti ndakanga ndasangana nerudo rwaJuli rusingade kuitwa mukomberanwa garira nokoko. Ndakanga ndine masahwa akawanda andakanga ndichiona pahove yandaida kudya. Masahwa aya aida nguva refu kuti abviswe, asi kuona kwangu ndaitongozowana maviri kana matatu aindibaya chete.

Ndiko saka ndakaudza mukoma Hamu kuti mukadzi wekuroora uchizogara naye asiyana nehembe yaunotenga muchitoro yekuti unoona yokutora mwoyo wotobva watotsauka pakufamba kwako kuti utonotenga.

***Hope***

Nezuro ndakarota. Ndakarota ndiri gore mudenga mune mamwe makore. Ndakarota ndiri gore jena rinenge tudonje twadzurwa pana mai vatwo. Ndakanga ndiri gore jena raimhanya mudenga makatonhorera, ndichiona nyika nevanhu vari pasi. Ndakanga ndiri gore. Kutonhorera kwemudenga kwakandiita kuti ndikanganwe kuti ndiri munhu, uye ndiri kurota, uye kuti kurota hakurevi kuti watove zvauri kurota.

Kurota injere dzepfungwa dzedu dziri kutiza hupenyu here? Hope chii? Igumbeze ratinokakatirana nehupenyu here kana kuti rimwe divi rehupenyu hwedu risingade kuzivikanwa kuti rinorarama? Musiwo wadzo hope unogara wakashama, hauna anokiya.

Ndiri gore jena kudaro, ndakatanga kushanduka ruvara ndikave gore dema. Ndakatanga kunzwa kuneta, ndikatadza kumhanya sezvandakanga ndichiita ndiri gore jena. Ndakatanga kunzwa kuremerwa nemadonhwe emvura akanga amera mandiri semhezi dzinovava. Ndakanzwa pahuro pangu

kukarakata ndikabva ndakosora.

Kukosora kwangu kwakave mheni nebhanan'ana. Ndiri mudenga imomo ndakatarisa pasi segore remvura, ndakaona vanhu vachimhanya kutsvaga pekuhwanda. Ndisati ndaziva chinhu, ndakatanga kudonha kubva mudenga ndichidzika pasi semvura. Ndakasvikowira pasi, ndikagamuchirwa muvhu rakaoma ndichibva ndamedzwa. Ipapo ndakabva ndapepuka, ndokuzviwana ndiri ini wakare, nemburwa yandakanorara nayo ichirwadza.

Iko zvino handichazivi kuti ndiri munhu anoshuva kuva gore here kana kuti ndiri gore rinoshuva kuve munhu. Hupenyu hwangu chii? Kuchanaya riinhi muhupenyu hwangu kwete muhope dzangu? Kuchanaya riinhi ndizorore kuve benzi remusha? Ndizorore kuve chidhakwa, ndisade mukadzi wemunhu ndichiramba Hazvi akamirira kuchata neni kuti ave mukadzi wangu. Kuchanaya riinhi kuti ndirege kutiza Mwari, kuti ndimire kuve muroti wehope dzinobaya sebesu regwaya? Ndiriinhi iyeye?

***Tsvina***
Mweya wemunhu wakakosha. Munhu akasiyana nemhuka. Iye munhu kana angouraya chete mweya wakewo hauzomboiti zvakanaka. Anenge ave munhu ane tsvina pahembe yake, nhunzi dzinenge dzongomutevera kwese kwese. Richard akazoenda kumapurisa ega akanotaura kuti akanga auraya Juli nekuti akanga asingade kurambwa.

Pafungei, ndakanga ndatokwanisa svondo mbiri ndiri muhusungwa ndakamirira kutongerwa rufu, asi Mwari vakangozvionawo kuti ndave kufira isiri yangu.

***Teki***
Teki ane nyaya. Handizivi kuti anonzwa zvichimuita sei mukati memweya wake, asi chandinoziva ndechekuti ave kuona mukana wekuti ndimuroore nekuti Juli akafa.

Zvanzi naTeki, "Musa, ndinogona kukuchengeta ndikakupa rudo rwauri kunzvengwa narwo."

Zvanzi, "Ndinozviziva kuti ndiri kukunyenga, ndiri kukumhanyira kumberi,

asi kana ndichikuda asi iwe uchitadza kuzviona unoda kuti ndiite sei? Handingangogara ndichibika poto isingasvike pakuibva nekupakurwa. Kaive kare kaye kwamaiti vasikana havatange vakomana uye ini handisi hanzvadzi yako Chenge, saka hapana makunakuna aripo."

Zvanzi naTeki, "Tiri musango, nekuti musango shumba haina hukama nebere, bere harina hukama nenyoka, nyoka haina hukama netsindi, tsindi hainawo hukama netsere zvichifamba zvakadaro."

Asi ukazvitarisisa, ini naTeki tingangochengetana. Asi kuti ndikwaye here Teki uyu? Zvakare ane zvaakataura pandakabva kunoongororwa ropa zvinoda kuti zviongororwe.

Asi kana ndikange ndichiroora Teki, ndiri kuroora kuti ndifadze ani? Ndiri kufadza Teki, asi ini ndinenge ndisina kufara. Ndinenge ndangozvidzosera munyaya iye yaHazvi yandakapunyuka. Kwete, nyaya iyi inoda nguva.

***Vhura***

Hazvi, enda zvako unotsvaga anokuda, anokushaira hope sekushaya hope kwandinoita nekuda kwaJuli. Rudo haruvakirwe danga semombe kuti rwusapoye. Inga wani mombe dzinopoya? Ndinozviziva kuti takaenda kunoroora.

Ungafunge kuti ndave kuita zvandiri kuita nekuti mari yandakaroora nayo yakanga yabva kuna amai imwe ndikawedzerwa namukoma Hamu. Hazvinei nekuti mari yakabva kupi. Handichangodi zvangu Hazvi, handichadi! Nyangwe amai vangu chaivo vakandirova mbama vakanditi sichupeti. Asi ndiri sichupeti iri kuziva zvairi kuita.

Nhai Hazvi, kana ziso riri hwindo repfungwa nemwoyo, sei iwe ndichitadza kuona zviri mauri nekuda kwekuti mahwindo iwayo, haatauri nyaya, akavharwa nemaketeni matema? Vhura maketeni aunoisa pamahwindo emwoyo tionane nekunzwisisana tigogadzirisa zvinonetsa.

Hazvi, havasi vese vakanzi vacharoora nekuroorwa, asi isu vanhu tisu tinoshungurudzana tichipedzisira tapinzana muzvinhu zvinorwadza sekupinda mukati meminzwa usina bhutsu.

Hazvi, vanhu vako vakamirira zuva remuchato, asi ndinotya kuti vachamirira mahara. Ini ndave nedzimwe pfungwa, handichada. Handina kumbobvira ndada. Ndakangokuroorawo zvangu nekuti ndanga ndanyanya kunetswa nevanhu vanoita sekuti kana munhu akasaroora imhosva.

Ndaisaziva kuti ndichasangana nerudo rwuchagara mumwoyo mangu rwuchifara pasina kumanikidza. Rudo urwu ndakarwuwana muna Juli. Ndirege ndiende zvangu Hazvi. Zvinotobatsira iwe nekuti unorarama uri muchokwadi, pane kungoti chero ndanzi, Mai Sikireta. Unozviziva here kuti *titles are misleading*?

Kukuroora kwakanga kusiri kuda kwangu. Handiti ndakakuudza kuti mari yekuroora ndakapihwa namai pamwe chete namukoma Hamu. Ini unozviziva kuti handina mari. Handisi kutaura kuti nemhaka yekuti mari yandakanoroora nayo ndakapihwa saka ndisingakude, kwete.

Hazvi, handikude nekuti kubva tichitanga kudanana, handina kumbobvira ndarohwa nehana kana kukushaira hope. Rudo rwangu kwauri harwuna kumbobvira rwandishaisa hope. Rwanga rwusina hupenyu. Zvino kana rudo rwukatanga rwakaponja, ko, kuzoti patinogara tese semurume nemukadzi rwunozovei?

Kuchata newe Hazvi, kwanga kuri kwekungoti, ndoramba kununa here ini ndakasasikwa. Unozviziva Hazvi, kana Abrahama chaiye akada kuwanza kumhanya pamberi paMwari. Mwari anyatsomurongera akati rudzi rwako ruchazadza nyika sekuwanda kwakaita nyenyedzi mudenga, iye akati zvaMwari zvavataura ndazvinzwa asi zviri kunonoka, chirega nditore mushandi wangu ave iye mukadzi ndizadzikise zvakarehwa naMwari. Hazvi, ngatidzidze kupa nguva naMwari mukana. Kana uchiwana achakuroora, uchamuwana zvisina kumanikidza.

***Kutiza***

Kana imba yanga yatsva, yabatira moto iwe ukakwanisa kubudamo uchitiza nehupenyu hwako, chirega kudzokera mukati kuti unotora chikwama chawasiya nekuti uchawirwa nedenga urimo mukati. Hazvi, ini ndakatiza kuchata newe, asi ndakazviitira iwewe. Ndakanga ndisingade kuti ugozogara uchindivenga kuti ndakachata newe asi ndichidanana naJuli. Undiregererewo.

Hupenyu haudi kuve hwekufadza nyika asi iwe wakasuwa. Hazvaiita Hazvi kuti ndichatire nyika asi ndichiziva kuti ndiri kunyepa. Kutoita mhiko pamberi paMwari nevanhu kuti ndada asi ini ndisingade, kwete, zvakaramba Hazvi.

***Resident Poet***

Zvanzi naResident Poet, mukoma Musa, mazuva ano mave kubhowa. Mave kungotaura nyaya dzekufa nedzevanhu vakafa, dzanaJuli nanaChimbetu. Asi ini mukoma kana ndafa, musapedze nguva muchigezesa chitunha changu nekunditengera maruva. Hanzi mukada kugezesa chitunha changu, munogona kuzondimutsa parufu nekuti zvekugeza handizvifarire.

*Kana ndafa*
*Handidi mariro*
*Anotaurwa zvakazorwa huchi*
*Zvichimononoka setsvina*
*Zvichikuhumuka semazhizha*
*Aneta kurembera pamuti.*
*Handidi zvinotaurwa zvichirungwa*
*Nekupfikura kwechitsotsi, kune skiri*
*Handidi misodzi yemate*
*Netumashoko twakakweretwa*
*Kunhamo dzeburial society*
*Tumashoko twakati twasu*
*Tuchipenya kunge njanji.*

*Imi, kana ndafa ndivigei*
*Maruva enyu handianzwi kunhuwirira*
*Nziyo dzenyu handidzinzwi pasi pevhu*

***Sekuru***

Musa, munhu nemota zvakasiyana sekusiyana kwakaita mugoti nemutsvairo. Ukabika sadza nemutsvairo tinoti dzakochonoka. Asi chinhu chimwe chete chakafanana pamunhu nemota mabhureki. Kufanana nemota, munhu wese ane mabhureki. Chete mabhureki emunhu haagone kuonekwa nemaziso sezvinoita emota, asi arimo mumunhu wese.

Mabhureki emunhu ndiwo anoita kuti munhu azvibate nekuzvidzora.

Asi mazuva ano emafoni nehupenyu hwemashoko mazhinji anomhanya sedzvatsvatsva, mabhureki evanhu vazhinji ari kuruza zvekuti havachagone kuzvibata kana kuzvidzora. Vazhinji vari kuzomira vapidiguka, vasisazive kuti vanga vachienda here kana kuti vanga vachidzoka.

Mukumhanyisa madhiri nemamafaro, vazhinji vari kubondera vachikuvadza vamwe. Vanhu vari kushaya mabhureki pakufunga, pakutaura nepakuita. Vanhu vari kushaya mabhureki pakuronga chaipo kana pakudya mari yavo kana neisiri yavo. Izvozvi kune vane zvikwereti zvavari kutoronga kusadzosera! Kushaya mabhureki ikoko.

Tiri kushaya mabhureki pakufurirwa, pakunyengedza nekunyengedzwa. Tiri kushaya mabhureki pakupakura nhindi dzemafaro nemamwe anotidzipa nekutiuraya. Nyaya yako nemukadzi wemuridzi wawanga uchidanana naye Musa ndiko kushaya mabhureki parudo.

Kushaya mabhureki mazuva ano ekushamisira kwakuvadza nekuuraya vanhu vakawanda sezvakwazoita ivo amai vawanga uchidanana navo ava. Dai mese musina kushaya mabhureki tisiri patasvika pano. Asi nekushaya mabhureki tarisa uone, amai vako vapindawo muchipatara neBP neshuga. Uri kukuvadzisa vamwe Musa, nekuti hauna kuisa mabhureki.

Nezuro chaiye ndakaverenga mubepanhau kuti kuHarare kune mumwewo murume musvinu ari kupomerwa mhosva yekuuraya chikomba chemukadzi wake waakarambana naye. Kushaya mabhureki ikoko. Handizive kuti kana uchinge warambana nemunhu unozoramba uchimutevera kuti asadanane nevamwe vanhu vaanoda kuti zviite sei?

Kana uchinge waramba munhu, wafanana nemunhu apukuta tsvina netishu. Hauchada kuve nechekuita netishu rine tsvina, saka unobva watsvaga kwekurirasira kuti ritambe nenhunzi nehonye. Saka chinokurwadza chii kuti uzotevera tishu iroro uchidzinga nhunzi nehonye dzanga dzatiwo tazviwanira shamwari? Varume tinoshaya mabhureki kana tasvika panyaya dzerudo, kunyanya dzekurambwa.

Asi uyu wekuuraya mukadzi waakanga aramba ishanjewo zvadzo, asi iwe Musa wakaurayisa mukadzi wawaidanana naye nekuti uri benzi risina

mabhureki uye riri kudhiraivha mota yaro kurutivi rwemugwagwa wehupenyu rwusiri irwo.

Musa, kushaya kwedu mabhureki kunoparadza hupenyu hwedu nehwevamwe vasina mhosva. Kana uchida mukadzi, tsvaga wako asiri wemumwe. Kana wanga wakaroora usisamude, musiye apfuurire mberi nehupenyu hwake. Kana wafunga kuti ari kudanana namakanika, murambe pane kuti uzviuraye kuti vanhu vagosara vachimuti wakaurayisa munhu.

Newewo Musa unoziva pawakashaya mabhureki. Wakashaya mabhureki pawakanzi naHamu uri mbwa. Wakapenga zvekupenga zviye zvekuti kana vakanga vachikuona uchipenga vakapedzisira vofunga kuti ichokwadi kuti uri mbwa. Wakashaya mabhureki pakufunga, ukaregedza pfungwa dzako dzichiyerera sesuweji dzichinonhuhwira vamwe. Wakashaya mabhureki pakunwa doro, ukadhakwa zvekuti wakatozorara wave kurwara nekuda kwedoro risingafunge.

Anofunga pakati pedoro riri kunwiwa nemunhu ari kunwa doro racho ndeupi? Munhu anofunga ndiye anofanirwa kuisa mabhureki. Anofunga pakati pepfambi iri kutsvaga mari nemurume wairi kuzembera ndeupi? Pfambi yakadambura mabhureki ayo kare, yave kurarama isina mabhureki, asi ko iwe uchine mabhureki? Tsika mabhureki ako umire usati wadhumhira.

Musa, vazhinji vaunoziva vakashaya mabhureki pakutaura manyepo ekuti zvivanakire. Mabhureki evazhinji ari kuruza achidambuka nekuda kwekuti vari kuvimbisa zvavasingagone kana zvavasingade.

Unonzwa munhu akashinga kwazvo achiudza murwere muchipatara kuti, “Ndichauya kuzokuona mangwana.” Mangwana anoita svondo, kusvikira uya wekuvimbiswa afa achingoti, “Vakati vachauya kuzondiona mangwana.” Anozomuonera mukofini, asi vanenge vasisataurirane.

Musa, chazvangonakira ndechekuti muridzi wemhosva yekuuraya Juli azvipira kumapurisa, asi iwe chiisa mabhureki pakufunga kwakaora, pakuonererwa nepakunyepera mweya yetsvina kuti ndiyo inokutuma kuti udhakwe nekusarongeka. Isa mabureki pakuvenga vamwe, pakudhakwa nepahupombwe.

Isa mabhureki pakutsvaga mukadzi wekuroora chero wese-wese. Ibva pakupfekwa semasokisi nemweya wemukombi sahwindi. Ramba kuraramirwa hupenyu hwako nemweya yevanhu vakafa. Ziva zvaunoita. Ibva pakuti, "... zvandinoita handizvizivi; nekuti zvandinoita hazvisi izvo zvandinoda; zvandinoda handizvo zvandinoita, asi zvandinovenga ndizvo zvandinoita." Musa, Mwari haarambe kukunzwa, asi usanamate Mwari wakadhakwa. Usanamate Mwari uri muhupombwe. Tanga wabuda mudanga renguruve, udzokere kumba. Uchawana Baba vakakumirira nehembe dzakachena, vagokuitira mabiko.

***Mugirazi***

Nyangwe ukati ndiri kurotomoka nekuti ndakauraya Juli, handinei nazvo asi inzwa zvandiri kutaura. Ndiri kurota hope dzinotyisa, dzine madzikirira. Ndiri kukuona Musa, asi handikwanisi kutaura newe.

Ndinenge hove iri mugirazi inongoshambira ichitenderera panzvimbo imwe chete. Ndiri kuda kutaura newe asi muromo wangu wakazara mavhu nemarara, kunge muromo wemufi wamakaviga pachuru akadyiwa nemajuru. Muromo uya waisidya, uchituka, uchizorwa *lipstick*, uchitsvoda nekutsvodewa asi iko zvino wave nechakubvubvu uri muvhu pachuru.

Ndinogara newe asi handikuzive. Ndiwe aniko? Une zita here? Vanhu vako vari kupi? Vanhu chaivo here kana kuti ndevehusiku? Iwe uri munhu here kana kuti uri mumvuri?

***Kutya***

Juli paakanditi, kana ndichimuda zvechokwadi tiende kunoongororwa ropa, ndakambofunga zvekumuramba. Kunoongororwa ropa kuti ndigoziva kuti ndamirira rufu, kwete, ndakanga ndisiri kuda kuzvinzwa izvozvo kana kufunga nezvazvo nekuti zvinhu zvinowonza. Handina kukwanisa kumupindura, asi paakanditi ane zvaakanga aronga kuti zvitibatsire kuti tizogara tese asi zvichida kuti tinge taongororwa ropa, ndakatura befu. Haana zvizhinji zvaakandiudza kunze kwekuti, "Musa, ngatitange tapasa apa ndigokuudza zviri mberi."

Ndakanetseka kuti, asi Juli pane zvaakanga aona pandiri here zvaive zvaita kuti afunge kuti pamwe ndine hutachiwana hweHIV? Juli akandizevezera

aona ndan'yura mumadhaka epfungwa akati, "Usazvitambudze ukadaro Musa, ndiri kuda kuti tiite mwana!"

Pane mashoko anokurova sembama yebenzi, mashoko anoshaya cheya yekugara mumwoyo mako zvekuti unoanzwa achiita zvekupunzikira mudundundu mako. Mashoko aJuli akandisakadza ndikanzwa kurwadziwa nemudumbu.

Mwana chinhu chandakanga ndisingambofunga nezvacho muhupenyu hwangu. Mwana chitsauko chebhuku chandakanga ndisingagone kunyora, kana kuvhura kuti ndingoverenga zvangu. Zvevana zvaive zvevamwe vanhu vakarongeka, vasina hupenyu hune mabvondwe.

Juli akandibata pabendekete neruoko rwakaneta asi ruzere nerudo nehan'ya akati, "Musa, usatye mhani. Ndiri kuda kuti Richard agowana chikonzero chekundiramba nekuti ini naye haticharara tese sezvandakakuudza, saka kana izvi zvikaitika, achaziva kuti pane munhu apakura poto yake obva andiramba. Kana andiramba ndobva ndatuta twangu, ndobva ndave wako zvachose togara tese murufaro."

Zano raJuli rakandipa kupindwa nechando. Kwakanga kwave kuenda nyaya yedu uku ndiko kwacho kunonzi kumazivandadzoka. Ndakaita sendiri kurota. Ndakabatwa nekutya kuronga zvekupa mukadzi wemunhu nhumbu ndihwoka hunonzi hunhubu hune nyanga nehuyanga.

Ndakanga ndichitya kunoongororwa ropa nekuti ndaitya kumashure kwangu. Asi ndakanga ndichityawo zvakare mashoko ehama dzangu kana zvichinge zvazobuda pachena kuti ndakaitisa mukadzi wemunhu nhumbu. Amai vaizoti kudii? Asika ndivo vakanga vachinditi ndiri kuda vazukuru ndisati ndafa. Asi vazukuru verudzi urwu vaizovada here? Ko mukoma Hamu namaiguru vaizoti kudii? Ko Hazvi? Ko sekuru kuDomboshawa? Ko mufundisi Nyamahohwa? Pfungwa dzangu dzakanzwa kuzara sezumbu rehuku rapindwa nemombe.

Ndakave nemukana wekufunga pamusoro pemashoko aJuli. Kuita mwana ndakasvika pakukugamuchira ndichitiwo kana kuhama dzangu nevanhu vese vandaitya panenge pasisina rhivhesi. Kana pave nemwana haangadzoserwi mudumbu zvigoita sekuti haapo. Ndakafunga kuti kana pave nemwana

vanhu vese vanenge vasisafunge zvekuti Juli mukadzi waRichard, vanenge vave kutsvaga kuti nyaya iyi ipere. Uye kana Juli ave kugara neni zvachose, ndinenge ndazovewo nemukadzi nemwana.

Asiwo, mumwe munhu wandakanga ndichitya ndiRichard. Ndaitya kuti kana akasauraya Juli, anogona kundiuraya ini. Asi Juli akanga andisimbisa kuti ndisatye nekuti kurutivi rwaRichard iye ndiye aizogadzirisa zvese.

Nyaya yakanga yasara yakanga iri yekunoongororwa ropa. Kuongororwa ropa kuti uonekwe ropa rako kana risina hutachiwana ndicho chinhu chakakosha asi chakaoma. Ndinokufananidza nekuyambuka rwizi rwakazarisa nemvura hazvinei kuti uri shasha yekushambira kana kwete! Simba remvura rinogona kukutakura rikanokuparadza.

Ndakabva kumba kwaJuli ndichipupuruka sebepa rakapera maputi riri kutakurwa nemhepo asi ini chaindisunda kuri kupishana kwepfungwa. Ndakasangana naTeki ndave kupinda pagedhi tikatanga kutaura. Teki akanditi, "Musa, nhasi chiso chako chakasuwa zvekuti handifunge kuti kana doro ravhurirwa gedhi rikapinda mauri, asi warwara?"

Ndakanga ndisingade zvekutaura, asi ndakanga ndichitsvaga wekumbonzwawo mazano. Saka ndakabvunza Teki zvaive mupfungwa dzangu chaizvo kuti, "Teki, ungaende here kunoongororwa ropa rako kuti uonekwe kana une HIV?"

Teki akati, "Musa, kunotesitwa handiendi. Zviri nani ndizongozviziva kana ndave kurwara kuti ndine chirwere. Aaaa, kuenda kunotesitwa, kuti ndizvishaise mufaro ndave kufunga mazuva anenge asara ehupenyu, hazviite Musa. Asi iwe wabvako?"

"Kubvako? Kana shamwari, asi ndiri kuda kuenda asi handina chokwadi nezvandiri kuda kuita."

"Musa, unoda kuenda kuti zvigoita sei? Siyana nazvo zvauri kuda kuita izvo. Kuti kana ukasatesitwa wafa here kana kuti hausisiri munhu here?"

"Zvakaoma Teki, pane zvakanaka zvinogona kuitika kana ndikaziva zvandiri.

Ndinogona ku... aaa, chete hazvina basa, rega ndimbofunga nezvazvo."

Ndakataura mashoko aya ndichifamba ndichisiya Teki akamira pagedhi.

Mazuva akatevera akave mazuva ekufungisisa nezvehupenyu hwangu. Ndakanga ndamborarama hupenyu hune huchapa nemarara kubva ndiri kuyunivhesiti nekumashure uko. Hazvinei hazvo kuti pamwe ndakanga ndichishandisa zvekuzvidzivirira, hauzive kuti kuzvidzivirira uku hakuna here pamwe pakunogona kungokurasisa.

Nguva iyi yakandipa mukana wekuronda tsoka dzangu mese mandakafamba ndikapinda namo. Ndakazara nekutya kukuru zvekuti ndakashaya hope nerugare. Kana sadza chairo rakanga risisanake nekuda kwepfungwa.

Mushure mesvondo mbiri dzekufungisisa, uye dzekutosara padikidiki kutiza nyaya yekunoongororwa ropa naJuli, takazoenda tikanotorwa ropa. Takaudzwa zuva rekuenda kunotora zvakabuda kwachiremba. Mushure mekunge tatorwa ropa, ndakaona kuti ndiyo nguva yaive yatonyanyisa kuoma. Zvakanga zvaitika zvakanga zvatoitika uye pakanga pasisina kudzokera kumashure.

Nguva iyoyo yakave segore kwandiri. Dai yakangoita segore chete zvaive nani, asi yakaita segore wakapfumbata vhunze remoto. Zvakabuda zvakaendeswa kuna chiremba, asi ini naJuli hatina kukwanisa kunotora zvatakanga takohwa. Ndizvo zvaive zvonyanya kuita kuti nyaya iyi ireme, Juli akanga abva paye paakanga ambori munhu aindikurudzira nekundisimbisa. Akanga zvino avewo nekutya, saka wekundisimbisa pakanga pasisina.

Ndinorangarira kuti mazuva iwayo, ini naJuli takanga tave kupota tichinamata tese kuti Mwari vatibatsire. Juli akanga achinamata kuti Mwari vamuregererewo pakuedza kuvabatsira kwaaiita achida kuzvisunungura kubva pana Richard. Ini ndaingohumana kuti Mwari vandiregererewo.

Juli paakanga achinetseka nekuti Mwari vanofungei naye kana akatendeuka iye ane murume wake, asi achidanana neni. Ini ndaive nemibvunzo yakawanda sekuti kana iye Jesu akafira zvivi zvedu uye akatiregerera kutadza kwedu, kuti rudo serwangu naJuli rwungange rwuripowo here pazvinhu zvaakatifira

nekutiregerera pazviri?

Ndakange ndichiti, "Mwari, Juli mukadzi wemunhu ndinozviziva, asi kana mukati ave mukadzi wangu, handizorega kukunamatai nekusingaperi." Asi ndainzwa sekuti munamato uyu wakanga uri munamato wekutenga Mwari. Asika ndizvo zvandakanga ndichida kuti Mwari vandiitire nyangwe ndaiziva kuti kutadza. Juli ndiye wandaida nyangwe akanga ari mukadzi wemunhu, nyangwe mukoma Hamu vakanditi ndihwo hupenzi, humbwa nehupombwe hwandakanga ndichiita.

Asi ini ndakanga ndichiti Juli akaramba Richard asi nyangwe Richard akaramba kurambwa, kuramba kwake kurambwa kungaite kuti varambe vachiita semurume nemukadzi, asi chokwadi chiri chekuti hapana rudo asi pane kubatirana. Ndaifunga kuti Mwari vaizonzwisisa nyaya iyi yakanga ichitadza kunzwisiswa nenyika. Ini ndakanga ndisina kuona Juli achigeza saBhetishebha. Ini ndakanga ndisina kuuraya Richard sezvakaitwa Yuriya naDavid kuti agosara achitora mukadzi wake. Asi chinhu chandaitya kuti Mwari havadi tsvina sekutaura kwasekuru vekuDomboshawa.

***Kuchema***

Ini ndinozviziva kuti kuchema kwaRichard parufu rwaJuli kwakanga kune zvakawanda mukati. Kwakanga kusiri kuchema kwekurasikirwa, asi kuchema kwekukundwa nemunhu afa.

Richard akanga azoziva kuti Juli ane nhumbu yangu. Juli akanga amuudza kuti ave nenhumbu. Kuita nhumbu yangu ndicho chinhu chakanga charongwa naJuli achiti kana Richard achinge azviziva kuti akaita gumbo mumba gumbo panze, abva amuramba. Asi kudambura mhashu makumbo hunge waibata.

Juli akati Richard paakanzwa mashoko enhumbu akachema semunhu afirwa. Apedza kuchema, Richard akabva asimuka akadzipa Juli, asi achibva amuregera pakarepo ndokugara pasi achibva abatidza mudzanga wefodya. Akaiputa zvekuti paakaikweva yakasara yave kagusvani kadikidiki. Kagusvani kaive kasara kachiine moto akabva akakanda pakapeti akabva akatsokodzera nebhutsu yake.

Akasimuka akafamba achienda kuna Juli. Akabva amusikiza nechibhakera,

achibva adzora ruoko rwake asina kumurova. Akabuda mumba yekutandarira akapinda mumba yaaichengetera zvinhu zvake akadzoka akabata pfuti.

Achifemeruka zvemunhu ane shungu, Juli akati, "Waita zvako kana wafunga kundiuraya Richard, nekuti ndaneta nehupenyu hwandiri kurarama. Ndiri bepa rawashandisa muchimbuzi here ini rausingaise muhomwe asi iro rakubatsira pabasa rako? Imbomira kumhanyisa hurongwa hwako, namai vako neshamwari dzako, utarise kuti ndiri chii muhupenyu. Uri chigure chine *mask* kumeso, handikuzive, unondityisa nekundishungurudza. Mira Richard, umbotarisawo pane zvakakukomberedza. Richard, nhunzi chaiyo yakumhara inogona kunge ine tsamba yako yauri kufanirwa kuverenga. Inogona kunge yamhara pauri nekuti wazorwa tsvina yauri kufanirwa kugeza!"

Richard akatanga aseka akati, "Waguta kunyarwa Juli. Unofanirwa kutenda kuti ndakakuroora, ndakakubvisa munhamo yainhuwa semadororo ehuku. Nhumbu yauri kundiudza inhumbu yaani, nekuti kana usingazvizive chizviziva nhasi, ini handiite vana nyangwe ukabvunza amai vangu? *Plus* ndakapedzisira kurara newe kare zvekuti handichamborangarira kuti unodziya here kana kutonhora, saka nhumbu wakaiwana kupi?"

Juli akabva ati, "Nhumbu iyi ine muridzi Richard. Muridzi wevana vandakatakura ndiMusa Sikireta, uye zvizive kuti ndakatoenda kunotariswa kwachiremba, ndine mapatya mukomana nemusikana."

Richard akaramba akatarisa Juli nechiso chinenge bepa repurasitiki riri kutanga kunanauka mumoto.

Juli akabva ati, "Richard, chindisiya zvangu ndiende kunogara naMusa muridzi wevana nekuti ndakakutadzira. Chindiramba zvako uenderere mberi nehupenyu hwako."

Nyaya yandakaudzwa naJuli yakandisunungura mabhaudhi emabvi.

Juli akati Richard akamuti, "Iwe uri mukadzi wangu, vana vauinavo mudumbu vangave vaMusa, asi ndiri kuvada vana ivavo nekuti vana vaitwa nemukadzi wangu, saka vana ndevangu kwete vaMusa. Kana munhu akakusha mbeu dzake mumunda wemunhu, muridzi wemunda akaona mumunda make

mamera mbeu, nyangwe iye asina kudzidyara anoti ndedzake nekuti munda ndewake. Kana dai mbeu idzodzo dziri mbanje, muridzi wemunda haakwanise kuudza mapurisa kuti munda ndewangu asi mbanje hadzisi dzangu nekuti mbanje idzi dzinenge dziri mumunda make, saka ndedzake. Juli, iwe hapana kwauchaenda, uchagara pano kusvika wasununguka uye vana ndinochengeta nekuti ndevangu."

Hupenyu hwemunhu hune mapako ane rima, matehen'ya nemabhonzo evashakabvu. Richard akatisiya ini naJuli tazara nekutya. Akaita kuti pfungwa dzedu dzipiringane senyoka dziri mumagadigadi. Ndaienda kupi kunotaura kuti mukadzi waRichard ane vana vangu asi Richard ari kuramba navo achiti vana ivavo vave vana vake?

Ndakanga ndapinda munzvimbo yandaisafunga kuti ndinofa ndakapinda kuti ini naJuli tisvike pakuzoita vana vakanga vave kurambwa navo naRichard vari mudumbu. Juli akanga andikurudzira kuti tiende kunoongororwa ropa kwachiremba. Ndikafunga kufara kwakazouya mushure mekunge ndaziva kuti handina hutachiwana, ndakanga ndave kunzwa hasha kuti Richard anorambirei kuramba mukadzi ane nhumbu yemapatya evana vasiri vake!

***Teki***

Zvanzi naTeki, "Musa unopenga semureza kunze kune mhepo zhinji. Uri kumbondiona sechiiko zvaunobva wandishaira han'ya kudaro?"

Handina kunzwisisa kuri kubva nekuenda nyaya yaTeki. Ndanga ndichitongoshamiswawo zvangu nekahembe kaanga akapfeka kanosiya mazamu achinge achangoerekana ati waya pachena.

Nhasi ndaona Teki achiratidza kuita *serious*. Abva aenderera mberi zvikanzi, "Musa, usandipimire mundiro sesadza rinogona kukushamisa rakuzvimbira. Kana wakanditarisa unoona hanzvadzi yako here? Uri kuswera uchingotaura nyaya yaJuli akafa usingataure nezvangu newe vapenyu sei?

"Musa, neniwo ndinoda kuroorwa. Ndinodawo kudiwa! Ndinogona kukuchengeta ndikatoita mukadzi akanaka zvinotokushamisa. Usarambe uchindirwadzisa uchiita sekuti hausi kundiona ini ndichikuda Musa. Chirega mweya waJuli uzorore, iwe wondipawo mukana."

Ndagara ndisina chokwadi kuti ndingadanane naTeki. Zvivindi zvake zvekundinyenga ndizvo zvinondityisa. Munhukadzi ngaave nematyira. Nyaya yake yekukumbira kuti ndimupewo mukana wekuti tidanane yandishamisa sekeke rakagadzirwa nesadza. Ndamutarisa sekunge ndiri kutanga kumuona kekutanga muhupenyu hwangu.

Imwe pfungwa yangu yati, Teki haashoreke, asi chinongondinetsa ndechekuti ndinonzwa kusagadzikana naye. Handina chokwadi naye pazvinhu zvakawanda. Handizive kuti haana mweya wechiSatani here? Ndinotya vamwe vanhu vaanowirirana navo vakafanana naFungi naXX. Kana nyaya dzavanotaura vachirukana misoro dzinenge dzechipfambi. Nyangwe paye pandakaziva kuti handina hutachiwana hweshuramatongo, ndakamuudza akangonditi, "Zvako Musa wazvipedza."

Ndambonyarara ndichisaidzira madhiramhu emvura mumusoro mangu. Anga achinetsa kuti anange nzira, saka ndanga ndichiita mutsimba nawo. Rudo rwaJuli runonetsa kuti ndirwuenzanise nerumwe. Asi Teki ari kuyedza kundiraura. Ari kundibikira, ari kundiwachira.

Ndinogona kuti timbozama kudanana, asi kwandiri kunenge kwangove kuzama nekuti Teki ndagara naye pano patinoroja kwenguva refu, asi handina kumbobvira ndarohwa nehana ndichimuona. Ndakapona murudo rwangu naHazvi rwekumanikidzira, handingade kuzvisungirira mune rumwe rudo rusina maruva ndichidanana naTeki.

Kuramba ndakanyarara kwaita kuti Teki ashaye zvekuita. Abva pamusiwo wangu paanga akamira akauya pamubhedha pandanga ndakagara. Anditsvoda pamuromo chaipo achibva angobuda asina chimwezve chaataura. Mukanwa make manga muchinhuwirira mushonga wemazino.

Muviri wake wanga uchinhuhwirira sipo nemafuta uye ganda rake paragumhana nerangu ranga rakapfavisisa riine kakutonhorera kanonyunguditsa. Ndatura befu. Pane zvizhinji zvatinofanirwa kuburitsa mumasutukesi ehupenyu hwedu. Zvimwe zvacho ave madhende anonhuhwa, zvimwe zvacho zvakaunyana saka zvinoda kutambanudzwa. Ndakanga ndiri benzi redoro, zvino ndovezve benzi rerudo here? Musandipfuura Jesu.

***Sori Hazvi***

Ndakasangana naHazvi nezuro. Pekutanga akanga asingade kutaura neni. Zvanzi, "Musa, dai wakanga usingade kuchata wakandiudza pane kundisiya ndave chiseko chenyika."

Hazvi akati, pane vamwe vanhu vane hutsinye vakanga vauya kwaari mushure mekunge ndatiza muchato vakamubata maoko ekurambwa neni. Hazvi akati, zvakanga zvamurwadza zvekuti akanga ambofunga kuzviuraya. Handina kukwanisa kutaura mashoko akawanda kunze kwekuti, "Sori Hazvi. Undiregererewo. *Ndiri murwere!*"

Hazvi akafunga kuti ndinoreva hurwere hwekuve neHIV. Saka akabva andinzwira tsitsi kwazvo, akati, "Saka wakaita zvakanaka Musa. Asika, dai usina kungotiza wakanditsanangurira kuti Hazvi, hazvichaita kuti tichate nekuti ndiri murwere. *Anyway* hazvichisina basa. Saka uri kunzwa sei? Manje une mapiritsi here?"

Asi ndakangomuti, "Ngatisiyanei nenyaya iyoyo."

Ndakafara nekutadza kunzwisisa hurwere hwandaireva kwaHazvi. Hazvi akabva akurumidza kunditi, "Sori Musa." Akazondiudza kuti akaroorwa uye ari kudanana zvikuru nemurume wake. Handizive kuti sei izvozvo zvakandirwadza. Kurwadziwa nekuona bhutsu dzawarasa dzatorwa nemumwewo anodzida, akadzisonesa achibva atanga kutoenda nadzo kutaundi.

***Gehena***

Ndakave nenguva yekufunga. Juli akanga afa. Ndakanga ndasara ndichisvinyanga musuva wesadza rehupenyu hwangu, ndichishaya muto wekuseva. Asi zvandakanga ndaona zvakandiita kuti nditange kuverenga Bhaibheri riye randakanga ndaunzirwa namukoma Hamu gore riye.

Ndakadzokera kuzviitiko zvandakaona kuGehena, Mudzimai wemutevedzeri wemutungamiri wenyika nevamwe vandakanga ndamboona vabva. Ndakasara ndikarwadziswa zvekuti ndakazvibvunza kuti sei ndisiri kufa? Handina kukwanisa kunzwisisa kuti sei ndakanga ndisiri kufa nyangwe ndakanga ndatyorwa-tyorwa kunge tsotso dziri kubatidziswa moto. Nyama

yangu yakanga yangorembera kufanana nemamvemve ehembe. Yakanga yave tumidzonga tutete-tete kunge maribhoni. Asi pakanga pasina kana ropa kana mvura yaibuda mumuviri wangu. Chaingooneka yaive nyama yega yakarembera. Hupenyu huri muropa, asi kuGehena hakuna hupenyu. Hakuna ropa, hakuna mvura.

Mushure mekunge ndapwanywa-pwanywa, uye nyama yangu yarembera semashizha emubhanana wabvarurwa nemhepo zhinji, ndakangozoona kwekanguva kadikidiki mukati merima imomo, musiwo waibuda mujeri reGehena. Ndakanga ndisingafungire kuti madhimoni aye achandirega ndichibuda, ndichienda. Asi ndakati ndabuda ndakaona rima riye ranyatsoti zvino tsvete, zvekuti hapana chaive mberi kwemhuno yangu chandaiona.

Ndakabva ndatanga kunzwa kuzhamba kwevanhu vakanga vachirwadziwa. Yaive mhere yevanhu vakawanda zvikuru. Mhere yairidzwa nevanhu ava yaive mhere inoparadza mwoyo zvese netsinga neropa riri mutsinga dzacho. Funga panoridza mhere zviuru nezviuru zvevanhu. Ndakasara padikidiki *kudhunya.* Asi kunzwa kuda kupenga kwaive nani pane kutya mhere iyi kwakaita zvekundidzipa huro. Ndakanzwa kutya kwakada kufanana nepandakamboona chipoko kumusha ndiina mukoma Hamu. Ndakaita semunhu uya anakuririrwa nyoka mhenyu ikapinda muhembe make. Ganda rekumeso unorinzwa richiwunyana kunge purasitiki riri kutsva. Asi nyangwe kutya kupi zvako kwaungasangane nako panyika, hakuenzane nekutya kwandakanzwa muGehena.

Ndichinzwa kuridzwa kwemhere kwakanyanya uku, ndakashaya kuti zvino zvandabuda ndoenda kupi nekuti handina chandakanga ndichiona. Asi ndakabva ndaona moto wakangotanga kubvira uri nechekurudyi kwangu. Moto uyu wakanga uchiratidza kuti uri chinhambwe, uye wakanga uchibva muzigomba rakanga rakakura kwazvo.

Moto uyu wakarazvuka uchienda mudenga zvekuti ndakakwanisa kuona mamiriro eGehena. Yaive nzvimbo isina chinhu kunze kweruvara rwekucheneruka sedota. Kwakanga kusina kana shizha rimwe chete zvaro regwenzi, muti kana muriwo. Kwakanga kusina hupenyu kana huswa hwakasvava zvahwo. Kwakanga kungori nematombo, nevhu nedenga rakafukidzwa nehutsi hutema hwevanhu vari kutsva.

Vanhu vakanga vachitsva mugomba vakanga vasina kupfeka, vasina mhete, kana magirazi efashoni eGucci kana Dolce Garbana atinoudzana kuti akakufita tiri pano panyika.

Ini semunhu akanga achitambudzika nekunzwa kutsva kukuru, ndakarwadziwa nekushaya kana donhwe zvaro remvura muGehena. Kwakaoma kudarika gwenga, zvekuti unonzwa rurimi rwako rwuchinamira mukanwa kunge mune namo.

Ndiriko ndakafunga amai vangu, ndakafunga Juli, ndikafunga mukoma Hamu nevanhu vakawanda vandaiziva kusanganisira vanamudhara Jimu nanaResident Poet. Vakanga vasingazive kuti ndiri munzvimbo yakadai, kure-kure kwazvo nenyika yavari kutambisa nguva vachitenga zvinhu, kunwa nekudya. Amai vakanga vachida kuti ndiroore, asi vaiziva here kuti kune Gehena, uye kuti ndiko kwandakanga ndave? Kuda muroora kwavo kwakanga kuchibatsirei? Kwaindipa hupenyu hwandakanga ndarasikirwa nahwo here? Ko mukoma Hamu nevamwe vavo vavainamata navo vaigara vachitaura nezvaJesu vaizivawo here kuti kune Gehena?

MuGehena makanga musingabudike. Ndaizovaudza sei vanhu vese ava kuti ndiri kuGehena uye kune marwadzo? Teki nemakuhwa ake ndaisazomuona zvakare kuti ndimuudze kuti kuruka vanhu musoro kutambisa nguva nekuti ukange wavaruka, vachazongozvirudunura zvave kuvava nemakwene kana kuti zvagarisa.

Ndaida kuudza Resident Poet kuti kana nevamwe vanyori vane mukurumbira ndakanga ndavaona vari muGehena, asi vakanga vasina penzura nebepa zvekunyoresa nhetembo dzekupisa kwemoto weGehena.

Ndakazviona kuti nyika yatinorarama mairi inotiperekedza kurufu rweGehena asi iyo haizopinda muGehena, inosarira pamusiwo yodzokera panyika kunotora vamwe vakawanda. Handina kuona nyika nezvinhu zvayo kuGehena. Handina kuona dzimba, mota, TV, mafirimu, mimhanzi, mari, nyembe dzechiuto, simba, pfuti, ruvengo, AIDS, *motorcade*, mashefu, ma*slogan* kana fashoni. Kwakanga kusina kana ma*models* nema*celebrity*.

Ndakaona chimiro chemunhu akagadzirwa nechiyedza. Akanga ari Jesu.

Akanga ari muchiyedza chikuru kwazvo zvekuti handina kukwanisa kuona chiso chake nekuda kwechiyedza chizhinji chaive chakafanana nezuva. Ndaona chiyedza chikuru ichi, ndakawira pasi. Ndakabva ndatanga kumutenda nekumunamata ndichikudza zita rake nekuti akanga andinunura kubva murima guru-guru raive rizere nerufu.

Ndiri pamberi paJesu kudaro, akati, "Ndakuunza kuno nekuti vanhu vazhinji havabvume kuti nzvimbo iyi iriko." Akaenderera mberi achiti, "Unoziva, nyangwe vamwe vevanhu vangu vanondinamata havabvume kuti kune Gehena.

Izvi zvakandityisa kwazvo nekuti ndaifunga kuti munhu wese anonzi muKristu anoziva nezveGehena, asi Jesu zvaakanga achindiudza izvi chakave chishamiso chaicho.

Jesu akabva anditi, "Enda unotaurira vamwe vako kubhawa nemunyika kuti Gehena inzvimbo yandakavenga zvikuru. Hakusi kuda kwangu kuti munhu mumwe chete zvake pavanhu vandakasika aendeko. Iyi inzvimbo yandakagadzirira Satani nevanhu vake, asi kwete vanhu vangu. Enda unovaudza."

Ndakanzwa kutya ndikati, "Asi havambonditeerera."

Asi Jesu akati, "Iwe enda chete unovataurira. Harisi basa rako kuti uvaite kuti vakuteerere, iroro ibasa raMweya Mutsvene. Usanetseke nekuti vanhu vachati kudii. Iwe enda chete unovataurira zvimwe zvese usiire Mwari."

Ndakanzwa shungu dzakanyanyisa zvekuti ndakati ndichaenda neshoko raJesu kuvanhu vese vandaiziva. Anamudhara Jimu, Resident Poet, Teki nevamwe vese. Kana naRichard kujeri kwaakamirira rufu ari, ndiri kuenda ikoko kunomuudza kuti asatye kufa, asi kuti ape Jesu mwoyo wake. Handina basa kuti pandichanopinda mubhawa randakanga ndichimbonwira doro kuti ndivaudze nezvaJesu neGehena vachati kudii. Ndichavaudza nerimwe shoko randakaudzwa naJesu kuti nditaure, "Ndiri kudzoka nekukurumidza kudarika zvinofunga vanhu vazhinji!"

Ndave kuziva kuti hupenyu huri mberi, kwete pano patigere tichitandara

tichinyeperana, tichivhairirana, tichirongerana, tichivengana, tichibirana, tichivaka dzimba, tichiitirana godo, tichiita chisekedzani chinenge chembwa chekungonyenamirana, asi kunyenamirana kwacho kusina zvakunoreva.

Hupenyu hausi mubhodhoro redoro riri kuchemera kudiwa kana kunwiwa. Hupenyu hausi mukuroora kana mukuroorwa. Hupenyu hausi muzvinhu zvizhinji zvatinoda nekushaira hope panyika pano. Hupenyu hausi mumota yakanaka kana musutu inokugara sekunonzi wakazvarwa wakaipfeka, kwete!

Kana ndiri seni, ndave kuziva kuti hupenyu hausi mukurwadziwa kwangu nerufu rwaJuli. Hupenyu huri mukupihwa mumwe mukana wekurarama hupenyu chaihwo husina basa kuti une AIDS here kana kuti hauna. Kuve neAIDS kana kusave neAIDS, rufu rwunongouya nedzimwe nzira. Hupenyu ishiri iri kubhururuka, inofanirwa kuwana painomhara!

***Richard***

Ndakasvika kujeri ndichida kuona Richard. Akatora nguva refu asati auya. Paakazouya, ndakanga ndave kutofunga kuti pamwe haadi kundiona. Unoziva kufungira ndicho chinhu chinodiridza magadheni emwoyo yedu vazhinji. Richard paakazobuda, akangosvika pandakanga ndiri akatanga kuchema.

Misodzi inopusisa. Hauzive kuti kana pombi dzayo dzavhurwa ungaitei. Pombi dzemisodzi yekurwadziwa dzinodiridza minda yezvirimwa zvakasvibira zvikasara zvasvava, zvazvimbirwa. Ndakamusiya achipedza shungu, achichema kunge mwana mudiki. Apedza shungu dzake, akazotura befu achibva akwiridzira dzihwa.

"Musa, hupenyu mazino, asi kwete mazino ese ese, kwete! Hupenyu mazino egarwe shamwari."

Handina kumupindura. Munguva dzakadai zvinhu zvakanaka kuti usiye munhu achidurura zviri mumwoyo make.

"Musa, ndiri mutadzi mukuru shamwari, uye ndinoti dai Mwari vandiregererawo."

Ndakatura befu, ndikati nechemumwoyo, kubata kwaMwari kunoshamisa.

Richard ave kutaura zvekuregererwa naMwari ini ndanga ndauya kuti ndizomukumbira ruregerero rwekudanana nemukadzi wake pamwe chete nekumuudza nezvaJesu.

Ndakamupindura ndikati, "Tese tiri vatadzi Richard, tese zvedu. Hapana munhu akasikwa naMwari akanaka, saka Jesu akauya kuzotifira nekuti tiri vatadzi. Chinongodiwa kuti tife kuzvivi Richard, asi tove vapenyu kuna Kristu."

"Asi ini ndakaita zvinhu zvinotyisa, uye ndichiziva kuti zvakaipa ufunge Musa. Unozviziva here kuti ndanga ndiri munhu werima? Ndanga ndakaita mhiko nerima yekuti ndive mupfumi, asi hupfumi hwacho Musa hwanga husingandipe rugare. Ndine nyoka yangu. Nyoka iyi yandaichengeta yakanga ichindichengetawo. Kana kuti rega nditi ndaifunga kuti iri kundichengeta. Ndakanga ndakapihwa mhiko yekuti hatisiyane, uye kana tikangosiyana chete ndaifanira kufa. Asi ndave kuona kuti ndave nemwedzi mishanu ndiri muno mujeri, handisati ndafa. Pamwe ndinofa nhasi, kana mangwana, asi ndave kuona kuti nyika yakanditengesera manyepo.

Musa, ndiri kuda kufa ndakafara, ndisingatye rima randakanga ndadanana naro. Ndakanzwa nezvaJesu mukabhuku kakasiiwa nemumwe munhu akauya kuno kuzonamatira vasungwa. Ndakanzwa kumuda Jesu iyeye wandakaverenga nezvake. Ndiri kuda kuti ndive wake nekuti handina kumbobvira ndamupa mukana nenzvimbo muhupenyu hwangu."

Achingopedza kudaro, mupurisa wekujeri aive akamira parutivi akabva ati, "Eee nguva yandakupai yakwana. Pane vamwe amai vati vari kuda kukuona iwe musungwa, asi hazvichaita. Ndave kungoti vakukwazise vagozokuonawo imwe nguva."

Pakapinda mumwe mukadzi mutema ane chiso chakapfava sehwayi, uye chizere nerudo. Richard paakangomuona chete, akabva atanga kuchema zvakare. Mukadzi uye haana chaakakwanisa kutaura. Ipapo mupurisa wemujeri akabva ati, "Iwe musungwa, nyarara! Handiti ndakuudza kuti hausisina nguva yekuona vanhu, chigashira pasuru yawaunzirwa uende."

Richard akasimuka. Akanga ane cheni mumaoko nemakumbo. Akati, "Musa, uyu ndiBrenda, ihanzvadzi yangu. Ndave kuenda, asi muudze zvandanga

ndichitaura newe kusanganisira zvenyoka yangu, ndapota."

Mupurisa wemujeri akabva asandudzira Richard, vachibva vamedzwa nerima raive mukoridho yaive negetsi raibvira richiti rikambobatira, rodzima. Ndakambofunga kuti Richard ave kupenga, asi muhana mangu ndakanzwa kuti kwete kwakanga kusiri kupenga, asi kwakanga kuri kutanga kuzvireurura zvivi zvake.

Richard paakataura kuti ndiudze Brenda nezvenyoka yake, ndakanga ndichida kumusimbisa kuti azive kuti kana neniwo ndaive nyoka yangu yaindizevezera kuti ndinwe doro ichiti, ukanwa hwani chete tinenge tave *right*. Asi hwani raizoita maviri, matatu ndobva ndashanduka kuve mambo agere pamusoro pegomo.

Vazhinji tine nyoka - vamwe vane chaidzo dzekuroyesa, asi vazhinji tine idzodzo dzinotizevezera sezvakaitwa Eva. Nyoka idzodzo dzinotidzura mugadheni rechokwadi dzichinotidyarurura mune remanyepo. Paye pandaishaya kuti mudhara Bhobho anochemei kana pakaridzwa '*Shauri Yako*,' ndakazoziva kuti kwaive kukungura kuve nenyoka zhinji.

Tinombotanga tichitaurirana nenyoka dzedu, asi dzozopedzisira dzave kutiudza zvekuita dzisingatiteerere. Nyoka dzedu dzinotonga, asi kana uchida hupenyu, ita sarudzo yekudziuraya dzisati dzawanda, dzisati dzakumonerera ukatadza kufema.

Ndakabuda naBrenda, hanzvadzi yaRichard. Takaenda kumota kwake ndikamuudza zvese zvaive zvataurwa naRichard. Takawiririrana kuti timunamatire takagara mumota imomo. Asi kutaura chokwadi ndaive ndakateerera Brenda achinamata nekuti ndakanga ndisingazive kuti ndonamata munamato wekuti kudii. Zvinomboitika sekudaro, kuti unoshaya pekutangira.

Hupenyu rinenge jee. Richard akawanikwa akafa mujeri mazuva matatu tabva kunomuona. Ndakangoti dai Mwari wenyasha amunzwirawo tsitsi akamupinzawo mudenga rake. Handizive kuti Richard paakanga achiti, "Ndiri kuda kuti ndive waJesu," Mwari vaizozvitora sei? Asi ndinongofunga kuti kana akanga achirevesa nemwoyo wakaperera, aigona kunzwirwa tsitsi

sembavha iye pamuchinjikwa. Kune vanhu vazhinji vari kutsvaga Jesu asi vosvika pakufa vasati vamugashira. Chinonetsa ndechekuti neniwo ndichiri mutsva muna Kristu kuti nditsananguririrewo vamwe zvakazara. Takamuviga kumusha kwavo kwaRusape. Asi vesinagogi raSatani vakanga varipowo parufu, vachingotenderera-tenderera senyoka. Asi handina kutsenga mukanwa pandakanzi nditaure. Ndakataurira vanhu vakanga varipo kuti vatsvage Jesu nekuti iye anoti, "*Muti mumwe nemumwe usina kusimwa naBaba vangu uchadzurwa.*"

Ndakachema Richard zvekuti ndakatozorwara. Chimbo chakanga chichiimbwa zvinyoro-nyoro chakandiparidzira nekundirangaridza kuti tiri vaenzi panyika pano. *Munhu yeuka uri huruvaaa...*

Kuipa kwechimwe kunaka kwechimwe. Pakafa Richard ndakazowana rudo rwaindinzvenga makore ese andakararama. Rudo rwechokwadi, rudo rwakandipa tariro.

Ndakadiwa, uye ndikatozoroora Brenda, hanzvadzi yaRichard. Brenda akafirwa nemurume wake makore manomwe apfuura. Sekuru kuDomboshawa vakafara, asi Teki akauya akadhakwa kumuchato wedu akazotakurwa nemapurisa aitira weti pakazara vanhu.

Ndave kufara, zvikuru panguva ino yatiri kutarisira mwana wedu wekutanga. Makore asina mvura muhupenyu hwangu apera. Kana George akashamisika kuti ndakaregedzwa nedoro! Haazive kuti kana nemudhara uye wembwa dzake handichamuona, akarova pasi.

***Tizunguzei***
*Tizunguzei tipepuke, Tenzi*
*Tizunguzei timuke kana tichinge tagarika*
*Kana tichinge tatsamira piro yerugare*
*Tichinge tarova nhamo netsvimbo*
*Tichigutsikana nekutendeuka kwatakaita*
*Kana tichinge tave mabhenji emuchechi*
*Akamirira kugarwa, asingakushandirei.*

*Tizunguzei Tenzi, kuti tisvinure*

*Kubva murugare rwatisvitsa patiri*
*Pekusave nenyota yemvura yehupenyu*
*Nekuti tave namwari anonzi nyika,*
*Zvekuti hatichadi zveDenga renyu*
*Nekuti takadya nyika ikatinakira*
*Hezvo nyika yatizvimbira, yatidhaka*
*Tave kurutsira imi Mwari neDenga.*

*Tizunguzei Tenzi, kuti tisimuke tifambe*
*Sechirema chaive pamukova wetemberi.*
*Itai kuti tisatye kukura kwaGoriyati, nekuti*
*Makatirwira pashumba nevavengi vane simba*
*Tizunguzei Tenzi timuke, tipete magumbeze*
*Ekudziirwa nepfambi inonzi nyika*
*Titsvage hupenyu husingaperi muna Jesu.*

***Imbwa zhinji***

Nhasi shoko ramukoma Hamu radzoka kuhope. Ndarota ndiri imbwa. Ndanga ndiri imbwa inotaura nekuhukura, imbwa inonwa doro ichiverenga bepanhau nekutamba mumhanzi nemuswe wangu. Imbwa yakadzidza, imbwa yakangwara.

Ndarota ndiri imbwa yemunhu, asi ndanga ndisiri ndega imbwa yemunhu mubhawa riye repaChikwanha. Mubhawa umu manga mune mbwa zhinji, imbwa dzevanhu chete chete. Richard anga arimo, asi ari imbwawo. Tanga tiri imbwa dzinobwereketa nekudzana.

Tanga tiri imbwa dzega dzisina ana tenzi. Tanga tichiti kana tatadza kuwirirana, panga pachiita kunyenama nekuratidzana mazino tichihon'erana. Humbwa uhu hwanga huchindinakidza nekuti mukoma Hamu namaiguru, sekuru vekuDomboshawa, Teki nevamwe vanga vari imbwawo pamwe chete neni.

Ndabuda mubhawa, ndikakwira mukombi yembwa yanga yakazara dzimwe imbwa. Hwindi chete ndiye anga ari gonzo remunhu. Gonzo rine muswe murefu wanga uchitadzisa musiwo wekombi kuti usanyatsovharika. Mazino ahwindi anga achinge mbezo, nzeve dzake dzichinge madhishi ekugamha masaisai esetiraiti.

Kombi yembwa yasimuka ikatiendesa kumusika wembwa kwanga kwakazara kuhukura nekuhon'erana kwembwa. Kwanga kune mabhazi anga achityairwa nembwa, nembwa dzanga dzichitengesa mabhonzo nemanyepo kune dzimwe imbwa dzevanhu. Ndabva pamusika ndichipesana nembwa dzanga dzichisunda zvingoro.

Tapinda munhandare yebhora manga muchitamba timu mbiri dzembwa dzanga dzichitamba bhora rekatsuro. Katsuro ndiko kanga kari bhora, dzichiyedza kukabata. Timu yembwa inenge yabata katsuro, yanga ichibva yapihwa chibodzwa. Kana zvadaro, dzimwe imbwa dziri munhandare dzichiona dzanga dzichibva dzaita ruzha dzichigwauta nekupembera.

Bhora razopera zvibodzwa zvakamira kudai, chikwata chinonzi Hwema changa chabata tsuro shanu, chikwata cheHawuhawu chiine tsuro mbiri.

Patabva munhandare yebhora rembwa, imbwa dzevanhu dzinotsigira chikwata cheHwema dzanga dzave kuhukura nekuridza mavhuvhuzela ehuro dzadzo.

Tapfuura nepanga pachiitwa musangano wezvenyika nembwa dzevanhu. Panga pane mbwa dzevanhu dzanga dzichiimba nziyo dzekurumbidza imwe imbwa. Asi pakuungana kwadzo imbwa dzevanhu idzi, pane dzanga dzichirumana miswe dzimwe padzanga dzichiimba. Ndangobvapo ndichiti, neniwo ndiri mbwa sembwa idzi. Hapana imbwa iri nani. Imbwa imbwa.

Ndafamba ndichienda kumakombi edu embwa. Ndapfuura nepachechi yanga yakazara imbwa. Ndaona nekunzwa imbwa dzichiporofita kwakavigwa mabhonzo enyama. Imbwa dzanga dzichiporofita dzichirwerwa rute nedzimwe dzanga dzichinanzvira kuchiva dzichiita minamato yekufunhidza imbwa hadzi dzanga dziripo. Humbwa nehumbwa pamusoro pehumbwa.

Ndafara pandamutswa nemudzimai wangu Brenda. Ndafara nekuti ndaona kuti ndichiri munhu, uye kuti nyemwerero yaBrenda yanga ichindinyaradza. Ndafara nekuda kwekuti kuhope, handisirini ndega ndanga ndiri mbwa yemunhu. Ndiri kunamata kuti dai imbwa dzemurume uya, murume wembwa dzake dzekunditandanisa dzikasatanga kunditandanisa zvakare. Iko zvino dzakarara imbwa idzodzo, dai dzikasawana anodzimutsa.

Brenda anditi, "Musa, kwayedza mudiwa." Avhura maketeni nemahwindo emumba medu, zuva richibva rati fasha-aa richivhenekera nekudzinga hope nepfungwa dzehope dzehumbwa. Zvinofadza kuve mupenyu.

***Sarudzo***

*Wakasununguka kuita zvaunoda!*
*Ndiyo freedom yacho,*
*Ndiko kuzvitonga kuzere.*
*Unogona kusarudza zvaunoda,*
*Nekusarudza zvausingade,*
*Kusarudza mudiwa kana vadiwa.*
*Kusarudza kupa kana kunyima.*
*Kusarudza kudya, kana kudyiwa nekudyirwa.*
*Kusarudza kupinda kana kubuda,*
*Kukwira kana kuburuka,*
*Kusarudza kusarudza, kana kusasarudza.*
*Asi pane freedom inosungirira,*
*Nefreedom inosunungura.*



Ignatius T. Mabasa

# IMBWA YEMUNHU

Bhuku iri rinoyerera semvura, rinotapira sehuchi richiruma sembwa. Rine hupenzi, chipfambi, nzara yehupenyu, rudo, kutya, kudhakwa, Gehena nezvese zvinoita kuti unzwe kumerera nekukahadzika. Bhuku racho rese rinonakidza nyangwe ukaritangira chero pawaritangira haushaye chinokunakidza.

Mutauro webhuku iri unonyatsoburitsa nguva dzatave kurarama. Nyaya iri mubhuku iri inoburitsa chokwadi chezviri muhupenyu hwevazhinji – tiri kurwisana nemadhimoni mazhinji muhupenyu, tiri kurwisana nekushaya simba sevanhu, uye tiri kukungura mikana yatinopihwa naMwari tichitadza kushandisa.

Vaverengi vanoziva manyorero aMabasa vachanzwa kuti *Imbwa Yemunhu* inyaya yemunhu ari kutsvaga rusununguko asi rusununguko urwu nderwemweya. Ndizvo zvinoita kuti Musavhaya asiyane naBetty wemuna *Ndafa Here?* Mabasa anosvika musingasvikike nekupinda musingapindike. Mabasa anodenha, anosetsa nekushamisa kubudikidza nekushandisa chidavado chezvisingaitike mazuva ese kufanana nemapete anotaura nezvimwe zvizhinji.




ISBN 978-0-7974-5098-1

**Cover Painting:** Kukanuka by Misheck Masamvu